## אנאטאלי וואלני

# צוריק



מלוכע פארלאג
פון ווייסרוסלאנד מינסק 1925

№ 2 ביבליאטעק „טשערוואנאיא זמענא“. № 2.

אנאטאל וואלני.

פון ווייסרוסיש
כאאים לעווין

# צוויי

(דערציילונג).

מלוכע־פארלאג פון ווייסרוסלאנד.
מינסק, —— 1925.

## קאַפּיטל 1.

די קלאַנגען, לעגענדן, אַפּילע מאיסעס, מיט וועלכע די פּויערים האָבן באַקרוינט זיין נאָמען, זיינען דערגאַנגען אויך ביז אונז.

אַלע האָבן מיר געהערט, וועגן דעם יונגן, באַוואוסטן פּאַרטיזאַן, וועלכער האָט, בעעמעס טאַקע, געמאַכט זייער געפּערלעכע און דרייסטע אָנפאַלן אַף די פּאָליאקן. אין יעדן דאָרף האָט מען נאָר גערעדט וועגן אים.

ער איז געווען געקליידט אין א פּראסטער ווייסער העמד, אונטער-געגאַרטלט מיט אַ היימישן גאַרטל, אין סאָלדאטישע, גרינע, פּאַרלאטעטע הויזן אַף וואַטע, אין אַ ווייסן שטרויענעם קאַפּעליוש און אין לאַפּטשעס.

עס איז שוין געווען אָוונט, ווען ער איז צוגעגאַנגען צום קאָמאַנדיר פון פּאָלק און האָט שטרייננג אַרויסגעזאָגט:

— גיט מיר איין הארמאַט און אַ מענטשן צען רויטאַרמייער. מיט זיי וועל איך צעקלאַפּן די פּוילישע „זאסטאַווע” באַם דניעפּר.

דער קאָמאַנדיר פון פּאָלק, פּעטראָוו, אַן אַרבעטער, אַ יונגער כעוורע-מאַן מיט אַ רויטן ארדן אַפן ברוסט, האָט אים פּאַרדעכטיק באַקוקט און דורך די וואָנסן שטיל אַ שמייכל געטאָן.

דער אומבאַקאַנטער האָט עס, ווי ס'ווייזט אויס, באַמערקט, ווייל ער האָט באַלד אַרויסגענומען עפּעס פּאַרשמאָלצענע פּאַפּירן, האָט זיי פּאַרנאַנדער-געוויקלט און האָט זיי באַוויזן דעם קאָמאַנדיר.

קיינער, אויסער דעם קאָמאַנדיר, האָט ניט געוואוסט, וואָס ס'איז געווען אָנגעשריבן אין די פּאַפּירן. נאָר באַלד, ווי פּעטראָוו האָט זיי איבערגעלייענט, האָט ער גלייך באַפוילן צו אויספילן די באַקאָשע פון דעם אומבאַקאַנטן.

שנעל, ווי אַ בליץ האָט דורכגעשניטן דעם לאַגער אַ יעדיע: צווישן אונז געפינט זיך דער באַוואוסטער מוכא—אַ יונגער פּאַרטיזאַן, דער מאַלכאַ-מאָוועס פון די פּריצים, דער באַפרייער פון דעם פּויערטום.

קופּקעסווייס האָבן זיך צונויפגעקליבן די רויטאַרמייער, ווייל אַלע האָבן געוואָלט אָנקוקן אָט דעם יונגען פּויער-העלד, וועגן וועלכן ס'פלעגן אַרומגיין אַזויפיל מייסעס איבער די דערפער.

אין דער פרי, ווען דער הימל האָט זיך ערשט אָנגעהויבן צו בלויען,

און די סאָסנע-וועלדלעך האָבן ערשט, ערשט פֿון שלאָף זיך אָנגעהויבן קראַצן די האַריקע קעפּ—האָט זיך אַ קליינער אָטריאַד אָפּגעטיילט פֿון פּאָלק און איז שנעל פֿאַרשוואונדן הינטער די קורגאַנעס.

די זון האָט שוין אַף מאירעוו אָנגעהויבן שפּריצן מיט רויטע בלוט-טראָפּן און אַליין אָנגעהויבן זיך אַראָפּלאָזן אין די דנעפּרישע וואַסערן—און קיינע יעדיעס פֿון די אַוועקגעגאַנגענע זיינען ניט געווען.

כעוורע האָבן זיך באַאומרואיקט. באַאומרואיקט האָט זיך אויך דער קאָמאַנדיר, ווייל אַלעמען איז געווען באַוואוסט, אַז א שווערע, איבערקויכעס-דיקע אופגאַבע האָט אַף זיך גענומען דער יונגער בונטאַר.

יעדע צען מינוט איז דער קאָמאַנדיר אַרויס הינטערן דאָ־ף און געקוקט אין בינאָקל.

אָבער אומזיסט. ביז וואַנען דער הימל האָט צוגעדעקט די ערד מיט א בלויער דעק, האָט מען קיינעם ניט געזען.

## קאַפּיטל 2.

צווישן קורגאַנעס, צווישן טייכלעך און וועלדער האָט זיך דורכגעקליבן דער קליינער אָטריאַד. פּאָרויס, רייַטנדיק אָן א זאָטל, איז געפאָרן דער יונג אין דעם שטרייענעם קאַפּעליושל. עפּעס ווילד האָט אויסגעזען דער קליינער אָטריאַד אינמיטן וואַלד. איין האַרמאַט, צוועלף רויטאַרמייער און דער דרייצנטער—דער קאָמאַנדיר, דער ייִנגסטער און אָרימסטער פֿון אַלעמען.

נו, איז וואָס, אַז ער איז יונג? ער האָט דרייסט געקוקט פאָרויס און באַ יעדער גרוב האָט ער זיך אָפּגעשטעלט און האָט נאָכגעקוקט נאָך דעם, ווי די רעדער פירן אריבער דעם האַרמאַט.

עס האָט שוין א בלאָז געטאָן א פרישער דנעפּר-ווינטל, ווען דער יונגער קאָמאַנדיר האָט א פרעג געטאָן:

— ווער איז בא אייך דער האַרמאַטן-שיסער?

פֿון אָטריאַד האָט זיך אויסגעטיילט א פיגור און איז צוגעגאַנגען צום יונג מיטן קאַפּעליוש.

— צי קענט איר פֿון האַרמאַט אָפּקלאַפּן דעם סוינע אַף א ווייטקייט פֿון פירהונדערט טריט?—האָט א פרעג געטאָן דער אומבאַקאַנטער.

— כ׳קען—האָט פּראָסט געענטפערט דער האַרמאַטן-שיסער.

דער אומבאַקאַנטער האָט זיך אומגעקערט, א קוק געטאָן מיט א ליבן שמייכל אַף דעם האַרמאַט און האָט געפרעגט:

— ווי רופט ער זיך?

— א שנעלשיסנדיקער. א פעלדהאַרמאַט. א דריי-דוימיקער פֿון 1902 יאָר—האָט קורץ און אָפּגעהאַקט געענטפערט דער שיסער.

— וויפל מענטשן זאָל איך אייך אָפּשטעלן באַם האַרמאַט?

— מיר וועלן זיך באַגיין אין צווייען.

דער אָטריאַד איז געגאַנגען ווייטער, א באהאלטענער אונטער די אקסלען פון וואַלד. מען איז ארייננעפאָרן אין א טאָל.

— שטיי!—האָט באַפוילן דער, וואָס איז פאָרויס געפאָרן—דער האַר־מאַטן־שיסער מיט נאָך צווייען – נאָך מיר! און איר, כּעורע, וואַרט אונטער א ביסל.

און פיר רויטאַרמייער האָבן זיך פאַרקערט הינטער א וואַלד־שטעגעלע, איבער וועלכער ס׳האָט זיי געפירט דער אומבאַקאַנטער, און מע האָט זיך אָנ־געהויבן אַראָפּצולאָזן אין דער נידער. מע האָט שוין געקענט זען, אז דאָס איז דער באדנעפרישער אראָפּלאָז צום ברעג.

— איצטער שטיל! קיין וואָרט!—האָט ארויסגעשעפטשעט דער פירער זיין קאָמאנדע.

— שיסער, אפּן בוים! כּעורע, שטעלט איין דעם האַרמאַט! נאָר איך בעט—אָן טומל!

— נו, וואָס? דו זעסט די פוילישע זאסטאווע?—האָט א פרעג געטאָן דער אומבאַקאַנטער.

— זי איז דאָך דא, ווי מיט דער האנט צו דערלאנגען! ווי אף אקאַרטע —האָט געענטפערט דער שיסער.

— צעקלאפ זי! אבער שוין! די האָסט דאָך געזאָגט, אַז דו קענסט, שטעל איין דעם האַרמאַט. שטעל אים גוט אָן, און ניט פריער, ווי אין א שא ארום, לאָז דעם פייער!

מיט די ווערטער איז דער אומבאקאנטער פאַרשוואונדן.

און אין עטלעכע מינוט ארום איז ער שוין געווען צווישן די רויטאר־מייער, וועלכע האָבן אף אים געוואַרט.

— כעורע, נאָך מיר!—האָט באַפוילן דער יונגער בונטאַר. אלע צום דנעפר!

שטיל, שטיל האט זיך דורכגעשלעפט דער אטריאד צווישן וואַלד. אפי־לע דער היימלאָזער ווינט, ווען ס׳איז אַלציינס גאָרניט געווען וואָס צו אָנווערן, אויך ער איז אנטשוויגן געוואָרן. דער וואַלד האָט זיך אָנגע־רוקט איבערן דנעפּער און זיך פאַרטראַכט, קענטיק, אז אויך ער וויל מיט די רויטארמייער אף די פריצים גיין, נאָר ווי קען א סאָסנע־וואַלד זיך רירן? צוגעוואַקסן מיט איין פוס צו דער ערד—און ניט פון אָרט.

פאַרטראַכט האָט זיך דער וואַלד, זיך אָנגעכמורעט. און דער דנעפר רוישט מיט די בלויע כוואַליעס, אים איז פריילעך, ער לויפט זיך אין דער־נידער, קושט זיך מיט די ברעגעס. אלץ זעט ער און ער קען זיך שלאָגן אויך!—אָט זאָל זיך נאָר טרעפן אזוינס—וועט ער שוין דעם פאַן צום דעק אַראָפּציען!...

— באלד גייען מיר ארויס צום בריק. נאָך אים איז די פוילישע זאַ־סטאַווע. ווי נאָר אונזער האַרמאַט וועט אראָפּקלאפן די קוילנוואָרפערס פון יע־

נער זייט—נאָך מיר! קיין איינעם ניט לאָזן לעבן!—האָט געקאָמאַנדעוועט דער יונגער פאַרטיזאַן.

* * *

און נאָר ווען די נאַכט האָט אירע שוואַרצע פליגלען צעשפּרייט איבער דעם דאָרף, האָט זיך פון דערווייטן דערהערט א קלאפּ פון פערדישע קלאָען.

און נאָך אין א פּאָר מינוט אַרום, איז אף א צעשוימטן פערדל עמיצער צוגעריטן צום קליינעם שטיבל פון דעם קאָמאנדיר פון פּאָלק.

דער רייטער האט א ווײַלע געשמועסט מיט אים. נאָכדעם האָט דער קאָמאנדיר באַפוילן ארויסטרעטן.

בא נאַכט האָט זיך דער פּאָלק אָן טומל, אָן געזאַנג געלאָזט אין גאַנג.

מע איז ארויס אין א קאָלאָנע און דערנאָך האָט מען זיך צעצויגן אף א האלב וויאָרסט מיט א רויטער פלאַטערנדיקער פאָן פאָרויס.

לעבן דעם ווזוואָד-קאָמאנדיר—דעם ליבלינג פון די רויטאַרמייער, און אוראַלער קאָזאַק איליושקא—האָבן זיך צונויפגעקליבן א היפּש ביסל רויטע מיליטער-יוגנט.

— נו, איז ווי ווערט ווייטער זיין? ווי וועלן מיר דעם דנעפּר אריבערגיין?-האָבן די יונגע רויטאַרמייער געפרעגט.

— מיר וועלן טרייבן די פּאָליאַקעס און אליין וועלן מיר נאָך זיי אריבערגיין.—האָט שמייכלענדיק געענטפערט איליושקא.

— און אז זיי וועלן פון יענער זייט לאָזן אף אונז די קאַוואַלעריע? וואָס וועט דעמאָלט זיין?-איז די כעוורע ניט אפּגעשטאַנען פון איליושקען.

– די קאַוואַלעריע איז א נארעשקייט אנטקעגן פעכטע-האָט געענטפערט איליושקא-און קדיי צו איבערצייגן זיי, האט ער א שפּיי געטאָן-דערהויפּט ניט שרעקט זיך, ווײַל אויב שוין אזוי—וועט מען דאָך אף פערד סיי ווי סיי דערגאָגן.-האָט געלערנט דער דערפארענער קאזאק.

– און וואו איז אונזער אָטריאַד? – האבן ווייטער געפרעגט די רויטאַרמייער.

אָבער אף דעם האט אפילו איליושקא ניט געקענט ענטפערן.

ס'איז שוין געוואָרן טאָג, ווען די ערשטע רייען האָבן זיך אָפּגעשטעלט. די צעוואָרפענע קאָלאָנע האָט זיך אויסגעשטעלט.

– אין א קייט!—האט אויסגעקאָמאַנדעוועט דער קאמאנדיר. און שנעל האָבן די רויטע כאַיאָלעס צעלאָזן די פליגלען בא ביידע זייטן פון וועג.

– לייג זיך!-האט זיך דורכגעטראָגן דורך דער קייט. איינצייטיק האָט זיך די רויטע ראַזוועדקע ארויסגעצויגן פאָרויס.

די ראַזוועדקע איז שנעל צוריקגעקומען.

— אַף יענער זייט דנעפער זעָט מען אנשטאָט דער פוילישער זאסטאוועָ– אַ רויטע פאָן—האָט די ראַזוועדקע געראַפּאָרטירט.

ווען אַף יעֶנער זייט דנעפר האַט זיך דער פּאָלק באַגעגנט מיטן אָט־ריאַדל, וואָס האָט פאַרנומען די זאסטאווע—איז צווישן דעם אטריאד דער אומבאַקאַנטער שוין ניט געווען.

די רויטאַרמייער האבן ארומגערינגלט די כאַווייִרים פון זאסטאוועָ און האָבן זיי גענומען פאַנאדערפרעגן, ווי אַזוי האָבן זיי פון דאַנען די פּאָליאַקעס ארויסגעשטויסן.

— מיר זיינען זיי פאַרגאנגען, הייסט עס, פון טיל — האָט דערציילט איינער פון די קאָמסאָמאָלצעָס—און דעם האַרמאַט האָבן מיר געלאָזן אַף יענער זייט. האָבן מיר זיך אַוועקגעלייגט אין דער לייִנג פון וועג און מיר וואַרטן. מיט אַמאָל הערן מיר, ווי אונזער „אַלטינקער” האָט אָנגעהויבן „הוסטן”– און באַלד נאָך אים, זעען מיר, ווי די פאַנעס פליען אַף די פערד. נו, האָבן מיר געוואַרט ביז וואַנען זיי וועָלן נענטער צופאָרן און האָבן דערלאַנגט אַ טאַראַראַך! וואָלט איר זען, כעוורע, וואָס דאָ האָט זיך אַ ביסל אָפּגעטאָן! ווער פּאַלט אַף אַ זייט, ווער אַפּן הינטן און דער אָפּיצערל — געלאָזן דעָם פערד און אַנטלאָפן!

— וואַרט נאָר, וואַרט! – האָבן אים די רויטאַרמייער אָפּגעשטעלט — און וואו איז יענער יאַט אין די לאַפּטשעס, וואָס איז געווען אייער פירעָר?

— ווען אַנטשוויגן, אומגליק! איך וועל אַלץ דערציילן! נו, איז אָט, איינער פאַלט אַפּן הינטן, איינער אַפּן זייט, און דער אָפּיצעָר כאַפּט די פיס אַף די פּלייצעס און מאַכט פּלייטע. ווי נאָר דער קאָמאַנדיר אונזערער, דער יאַט אין קאַפּעליוש, האָט דערזען, ווי דער אָפּיצער לויפט, אַז ער הויבט זיך נאָך אים ניט אָן צו יאָגן! יאָגט, אַז אַ רויך גייט, לויפט, און פון היץ האָט ער דעם ביקס צווישן אונז געלאָזן, אופגעהויבן אַ שטעקן און שרייט — שטיי! ניט פון אָרט, ווייל איך וועָל דיך מאַזיקן! נו, דער אָפּיצער האָט זיך, פאַרשטייט זיך, אָפּגעָשטעלט. אונזערער איז צוגעלאָפן, אַרויסגענומען באַ דעם אָפּיצער דעם שפּייער, און דעם אָפּיצער אַליין געבראַכט צופירן אַהער.

— נו, און ער אַליין וואו איז, דער יאַט? – האָבן זיך די רויטאַרמייער ניט באַרואיקט.

מע האָט באַלד דערזען, אַז דער יונגער אומבאַקאַנטער איז אַלעמען זייער נויטיק.

— טאָ וואַרט זשע, כעוורע!.. לאָזט זשע מיך דערציילן...—האָט זיך געבעטן דער קאָמסאָמאָלעץ און האָט ווייטער דערציילט.

— נו, נאָכדעם האט ער געבראַכט דעם אָפּיצער און האָט אים געהייסן אויסטאָן די קליידער. איינגאַנצן אויסטאָן זיך. דערנאָך האָט ער אַליין די קליידעָר אַראָפּגעוואָרפן און האָט אָנגעטאָן דעם אָפּיצערס. דעם אָפּיצער האָט ער זיינע שמאַטעס אָפּגעגעבן. ער איז גאָר אַן אַנדער יאַט געוואָרן. אַ יונ־

גער אזא און אַ שיינער. ניט צו דערקענען אים — אין גאַר... „גיט אָפּ, זאָגט ער, אַ גערוס אייער קאָמאַנדיר און איך וועל אָט אין די מאלבושימלעך און מיט די פּאַפּירן פון אָט דעם יאַטל, אַ שפּאַציר טאָן אַ ביסל איבער פוילן, איבער דער פוילישער אַרמיי, מעגלעך, אַז מיר וועלן זיך נאָך אין גיכן זען".



דאָס געזאָגט, האָט ער זיך געזעצט אַפן פערדל און — מער האָבן מיר אים שוין ניט געזען!..

— און וואו איז דער געפאַנגענער אָפיצער? האָבן די רויטאַרמייער געפרעגט.

— אָט, אָט שטייט ער דאָרטן נעבן דעם קאָמאַנדיר.

— אַ פּאָנים, ער פרעגט אים אויס...

## קאפיטל 3.

האַלבע נאַכט. דער שטאַב איז אַנדרעמלט געוואָרן. ער איז זייער מיד פון דעם היינטיקן שווערן איבערגאַנג. מע שלאָפט אין די קליידער, יעדער מינוט איז מען גרייט צום שטרייט.

אין אַ דאָרף-שטיבל שלאָפט דער געפאַנגענער פוילישער אָפיצער, לעבן אים דער וועכטער, אַ רויטאַרמייער, פאַרמאַטערט ווי אַלע. מיט פאַרשלאָפענע אויגן קוקט דער רויטאַרמייער אַפן געפאַנגענעם און אין קאָפּ — מאַכשאָוועס שווערע, שווערע, ווי אָנגעגאָסענע מיט בליי. עס ווילט זיך שלאָפן... די אויגן פאַרמאַכן זיך. דער רויטאַרמייער דרעמלט איין אַ ביסל און גיט זיך ווידער מיט אַמאָל אַ כאַפּ אוף. ער עפנט די אויגן — ניין... אַלץ איז רואיק. דער געפאַנגענער שלאָפט, ווערט דער רויטאַרמייער אויך אַנטשלאָפן.

אבער דער געפאַנגענער איז ניט געשלאָפן... ער האָט גוט אַכטונג געגעבן אַפן רויטאַרמייער. אים האָט אַלץ אַ מאַכשאָווע באומרואיקט. אַ מאַכשאָווע וועגן דעם, אז אין זיינע קליידער, אין זיין מונדיר, מיט זיינע דאָקומענטן און פּאַפּירן איז איבער דער פוילישער אַרמיי אַוועקגעגאַנגען זיין סוינע.

„מע מוז וואָס גיכער אָנזאָגן דער דעפענזיווע. מע מוז אים כאַפּן, אָט

דעם בלוטיקסטן סוינע פון דער פוילישער אַרמיי". דער אָפיצער האָט אים דערקענט, אָט דעם אומבאַקאַנטן. ניט אומזיסט זיינען מוכאס פאָטאָגראַפיעס געווען באַ יעדער פוילישן אָפיצער. די פאָטאָגראַפיעס פון אָט דעם אומזיניקן פויער, פאַרטיזאַן, וואָס האָט נעקאָמע גענומען אָן די פאַנעס דערפאַר, וואָס זיי האָבן זיין דאָרף פאַרברענט. דער אָפיצער האָט גוט געוואוסט, וויפל הונדערט זשאָלנערן און וויפל האַרמאַטן האָט אָט דער יונגער פאַרטיזאַן פאַרנומען באַ די פאַליאַקעס. און דער אָפיצער האָט אויך געוואוסט, אַז די דעפענזיווע האָט אָפּגעשאַצט מוכאס קאָפּ אין צען טויזנט מאַרק...

דער אָפיצער איז ניט געשלאָפן...

דער רויטאַרמייער איז אַנטשלאָפן געוואָרן. און ווען ער האָט זיך אופגעכאַפּט, האָט זיך אַ געשריי אַרויסגעריסן פון זיין ברוסט.

דער געפאַנגענער איז ניט געווען...

## קאַפּיטל 4.

דער וועכטער האָט זיך ניט דערוועגט צו בעטן די „פשעפוסטקע" באַ דעם יונגן אויסגעפוצטן אָפיצער, וואָס איז מיט האַרטע טריט אַריינגעגאַנגען אין שטאַב.

— גיט צו וויסן דעם פאַן גענעראַל, אַז צוליב אַ נויטיקער זאַך דאַרף זיך מיט אים זען דער פאָרוטשיק לאַסטאָווסקי.

דער דעזשורנער האָט אַ קלונג געטאָן מיט די שפּאָרן און האָט אָנגעקלאַפּט אין טיר פונם גענעראַלס קאַבינעט.

דער גענעראַל איז געווען איינצייטיק דעם קאָמאַנדיר פון דעם פערטן מיליטער צירקל.

אין א מינוט ארום איז דער דעזשורנער אַרויס און האָט ליב ארויסגעזאָגט:

— דער גענעראַל וואַרט.

דער אָפיצער האָט אפילע מיט אַ וואונק ניט אָפּגעדאַנקט און איז גלייך אריין אין קאַבינעט פון גענעראַל.

— פאָרוטשיק, הע... הע... ווי איז אייער פאַמיליע? אנטשולדיקט, פּאָרוטשיק, כ'האָב פארגעסן...

— פאָרוטשיק לאַסטאָווסקי.—האָט האַרט אָפּגעענטפערט דער אריינגעקומענער.

— אַך, געהערט, געהערט... אזוי, אזוי! איר זייט א פאָרוטשיק... הע... פון וועלכן טייל? ס'קומט מיר זעלטן ניט אפן זיקאָרן! האָט געפרעגט דער גענעראַל.

— פון דער באַדנעפּערישער זאַסטאַווע, פון 4-טן, אייך אָנגעטרויטן, מיליטער-צירקל.

דער גענעראַל האָט זיך אָנגעכמורעט. אפן שטערן האָבן זיך קנייטשן אָנגעקליבן, ווי אף א געבאַקטן עפּל.

— ווי האָט זיך עס געקענט טרעפן, פּאָרוטשיק, וואָס איר האָט די זאַסטאַווע אָפּגעגעבן די כלאָפּעס? ווייסט איר, אז איר ווערט דאַרפן ענטפערן דעָרפאַר פאר דער רעפּובליק?

— פאַן גענעראַל! איך בין גרייט צו גיין אפן מישפּעט. איך בין גרייט צו טראָגן מיין שטראָף, נאָר איך מוז צוגעָבן, פאַן גענעראַל, אז אף מיין אָרט וואָלט קיין אנדערער ניט געווען בעקויאַך עפּעס אנדערש צו טאָן.

— דערציילט מיר, וואָרט באַ וואָרט, ווי האָט זיך עס געטראָפֿן.

— אין דעם טאָג האָבן מיר זיך אף אן אנפאַל גאָרניט געַריכט, ווײַלע מיר האָבן געהאַט יעדיעס פון אונזערעָ מענטשן, אז דאָס באָלשעוויסטישע מיליטער—אינגאַנצן איין פּאָלק—איז 25 וויאָרסט פון אונז. איך האָב געפּאָדערט הילף און אויסרעכענענדיק, אז די באָלשעוויקעס וועלן צוגיין ניט פריעָר פון פאַרטאָג, האָב איך געוואַרט אף אונזערעָ קויכעס. איך האָב גערעָכנט, אז ניט קוקנדיק אף די אומגלייכע קויכעס, וועל איך זיך האַלטן באַ דער זאַסטאַווע ביז האַלבן טאָג און פאר דער צייט וועל איך עטלעכע הונדערט זייערע ארויסקלאַפּן פון סטראָי, ווייל איבערגיין דעם דנעפּר איז אן איניען ניט קיין גרינגער. נאָר דאָ האָט זיך געָטראָפן אַזאַ געשיכטע, וואָס איך קעָן זי ניט דערקלערן. פון אן אופגעריסענעם סנאַריאַד, וואָס אימיצער האָט געוואָרפן, איז אָפּגעקלאַפּט געָוואָרן אונזער האַרמאַט, און די קוילנוואַרפערס, וואָס זיינען געשטאַנעָן דערביי, זיינען צעריסן געוואָרן אף פיצלעך... אין דעָרזעלביקער צייט איז פון וואַלד ארויסגעפלויגן עפּעס אן אָטריאַד. מיר האָבן נאָך ניט באַוויזן צו נעמען זיך פארן געָווער, איז שוין פון אונז געבליבן א קליין הייפל, וואָס האָט ניט געהאַט קיין קויאַך צו קעמפן, און מיט דעם אָטריאַד, וואָס איז פון וואַלד אַרויסגעפלויגן, האָט געקאָמאַנדעוועט מוכא,



— ווידער מוכא! האָט אזש אויסגעשרייען דעָר געָנעראַל.

— יע, פאַן גענעראַל, ווידער מוכא!

—ביז וואַנען וועט דאָס שוין זיין? —האָט זיך דער גענעָראַל געכאַפּט פאַרן קאָפּ—ווינציק האָט ער שוין אונזערע זשאָלנערן צעָמאַזיקט. געגוג שוין! און וואָס קוקט די דעָפענזיווע, ווייס איך ניט! נ אָ ר ג ע ל ט מ אָ נ ט ז י, ג ע ל ט.

— פאַן גענעראַל! איר האָט דאָך מיר ניט געלאָזט ענדיקן! מוכא וועט שוין מער ניט זײַן...

— וואָס?...—האָט א פרעג געטאָן דער גענעראַל און איז אזש אופגע-שפרונגען פון ווייכשטול.

— איך זאָג, אַז מוכא וועט שוין מער ניט זײַן! ווײַל איך האָב מיט דעם נאגאן אים דערהאַרגעט, פאַן.

— פּאָרוטשיק! דאָ פאסטן ניט קײן ווײצן!

— פאַן גענעראַל!, איך גיב אײַך דאָס וואָרט פון אַן אָפיצער פון דער פּוילישער אַרמײ, און איך האָף, פאַן גענעראַל, אַז דאָס וועט זײַן גענוג.

— זעצט זיך, פּאָרוטשיק,—האָט שוין גאר אַנדערש אָנגעהויבן רײדן דער גענעראַל.—טאָ זאָגט זשע, זאָגט שוין איצט!...

— די זאַך איז גאַנץ פּאַשעט, פאַן גענעראַל. דער אנפירער פון דעם אָטריאַד איז געווען מוכאַ. אין זײַן געווײנטלעכער קלײדונג... אַ ווײַסער שטרײַענער קאַפעליוש. לאַפּטשעס, אַ פּראָסטע העמד. איך האָב אים דערקענט נאָך דער פאָטאָגראַפיע. נו, און דאָס איבעריקע—דאָס איז שוין דער כּיוור פון אַ פּוילישן אָפיצער. איך האָב געענדיקט, פאַן גענעראַל. איצט בין איך גרײט צו גײן פאַרן מישפּעט!...

— אָ, נײן! וואָס רעדט איר, פאַן פּאָרוטשיק!—האָט זיך שיר ניט גע-בעטן דער גענעראַל אנטשולדיקט.-אנטשולדיקט, אום גאָטעס ווילן! אײערע פאַרדינסטן פארן פּאָטערלאנד זײַנען זײער און זײער גרויס.., איר האָט אופ-געטאָן א זאַך, פאַר וועלכער די „זשעטשפּאָספּאָליטאָ” וועט אײַך זאָגן דעם גרעסטן דאַנק!...—און זאָגנדיק דאס, האָט דער גענעראַל גענומען אין האַנט דאָס טעלעפאָן-רערל.

— גיט דעם שטאַב פון דער אַרמײ!

— דער שטאַב? באַם טעלעפאָן איז דאָובור-מוסניצקי'ס? אַזוי. מיט אײַך פאַן גענעראַל, רעדט דער קאָמאנדיר פונם 4-טן מיליטער-צירקל. איך אַלײן בין אײַך מוידיע, פאַן גענעראַל, וועגן דעם, אַז דורך דעם פּאָרוטשיק לאַס-טאָווסקי, דעם קאָמאַנדיר פון דער באדנזשפרישער זאַסטאַווע, איז דערהאַר-געט געוואָרן דער אַטאַמאן מוכאַ. יע, יע.... נײן, נײן, פּאַן גענעראַל, ס'איז ריכטיק. דער פּארוטשיק לאַסטאָווסקי, וואָס האט געהאַרגעט מוכאַן, זיצט איצ-טער באַ מיר אין קאַבינעט... מע קען עפּשער געבן אַ טעלעגראַמע אין צײַ-טונג? אונטער מײַן פאַראַנטוואָרטלעכקײט. אײער כּיווד—איז באַדאַנקען דעם פּאָרוטשיק. איך הער פאַן גענעראַל! צום ווידערזען!...

— פון פאַן-גענעראַל דאָובור-מוניצקי, אײַך פּארוטשיק, אַ דאנק!... און איצט, אָט וואָס... איר דאַרפט דאָך מיסטאָמע אָפּרוען. איז וועל איך שוין אַלײן הייסן מאַכן פאַר אײַך אַ צימער... אײן ווײלע, וואַרט צו, פּאָרוטשיק— און דער גענעראַל איז אַרויס.

דער פּאָרוטשיק האָט שנעל אַרומגעקוקט, צי די טירן זײַנען גוט פאַר-

מאַכּס, ער איז צוגעגאַנגען צום טיש, אַף וועלכען ס׳זיינען געלעגן פאַפירן און געאָגראַפישע קארטעס. ער האט אַ שטופ געטאָן דאָס טישקעסטל—אָפן. פאַ־נאַנדערוויקלענדיק די פאפירן, האָט זיך דער פאָרוטשיק צעפרידן צע־שמייכלט. ער האָט אַריינגעלייגט עטלעכע פאַפירן צו זיך אין קעשענע אַריין און האָט פאַרמאכט דאָס טישקעסטל. נאָכדעם האָט ער זיך געזעצט אַפן פריערדיקן אָרט.

אין אַווילע אַרום איז אַריין דער גענעראַל.

— איר וועט זיך ווענדן צו מיין אַדיוטאַנט. ער וועט אייך אָפּפירן אין צימער. און אין אָוונט, זייט אַזוי גוט, גייט אריין צו מיר אין שטוב אַף אַ גלעזל וויין.

— איך פאָלג, פאַן גענעראל—האָט געענטפערט דער אָפיצער און איז אַרויס.

דער צימער, וואָס מע האָט אָפּגעגעבן פאַרן פאָרוטשיק, איז געווען זייער רייך מעבלירט, שיינע טאַפעטן מיט בלימעלעך. אַפן דיל—קאָוויאָרן. די פענצטער האָבן געפירט אין סאָד אַריין.

דאָס אַלץ האט געמאכט אַ באַרואיקנדיקעווירקונג אַפן פאָרוטשיק. ס׳האָט זיך, בעעמעס טאקע, געוואָלט שלאָפן, אָפרוען.

געבליבן אַליין, איז דער פאָרוטשיק צוגעגאנגען צום פענצטער און האָט אַ קוק געטאָן אין סאַד אריין. נאָר ניט דער סאָד האָט אים אינטערעסירט ער האָט געוואָלט וויסן, ווי הויך איז פון די פענצטער ביז דער ערד. די הויך איז, אפּאָנים, ניט געווען קיין גרויסע, ווייל דער פאָרוטשיק איז גע־בליבן אַ צופרידענער מיטן „אויסזען״ פון סאָד. ער איז נאָך אַביסל געשטאַנען לעבן פענצטער, דערנאָך האָט ער די טיר אַפּן שליסל פאַרמאַכט און האָט זיך געלייגט מיט די שטיוול און אין די קליידער אַף דער ריינער, ווייספאַרבעטער בעט.

## קאַפיטל 5.

אָוונט. פון אַלע זייטן קומען זיך צונויף אָפיצערן צום גענעראַל־נאַ־טשאַלניק פונם 4־טן מיליטער־צירקל.

ניט קוקנדיק אף דעם, וואָס די שטאָט איז געווען פאַנאַנדערגעלייגט באַ דעם פראָנט־פאס, און א וויאָרסט 50 פון שטאָט האָבן געדונערט האַרמאַטן—פונדעסטוועגן איז דאָס לעבן אין שטאָט געגאַנגען „רואיק״. די פוילישע בירזשואַזיע האָט געהוליעט אַף אַלע קיילים, פונקט, ווי זי וואָלט שוין גע־שפירט, אַז באַלד, באַלד וועלן ד ו ר כ ג ײ ן אירע גאָלדענע טעג..

אַלץ מער און מער געסט קומען אָן צום גענעראַל.

„מאַמאַשעס״ שלעפן אין זאַל זייערע דאַרע אויסגעפּאַרבטע טעכטערלעך, און מיינען, אַז אַף אָט די בעלער וועלן זיי קריגן רעכטע כאַסאַנים פאַר זייערע קינדער. זיי מיינען, אַז עס איז מיט פופציק יאָר צוריק. און דעמאָלט איז דאָך טאַקע געווען אַזוי אינטערעסאַנט...

אַלע האָבן שוין געוואוסט, אז באַלד דאַרף צום גענעראַל קומען דער יונגער אָפיצער, וואָס האָט אזוי העלדיש דערהאַרגעט מוכאַן. אַלע האָבן שוין געוואָלט וואָס גיכער אים דערזען... נאָר דער אָפיצער איז נאָך ניט געקומען. דער גענעראַל אַליין האָט זיך באַאומרואיקט, כאָטש ער האָט זיך געסטאַרעט ניט אַרויסווייזן עס אַף זיין פּאָנים ער האָט אַלץ פאַרצויגן די וועטשערע, קדיי דערוואַרטן זיך אַפן טייערן, געגארטן גאַסט.

די צייט גייט. דער אָפיצער איז ניטאָ.. ווייטער וואַרטן איז שוין ניט געווען באַקוועם צוליב די געסט. האָט דער גענעראַל געבעטן די געסט צום טיש. מע האָט זיך צוזעצט און עס האָבן אָנגעהויבן קלינגען בעכערס און באקאלן.

— איך לייג פאָר אויסטרינקען פארן געזונט פון דעם פויליש-אַרמייאישן פאַרוטשיק לאסטאווסקי, וואָס האָט איינמאָל פאר אַלעמאָל געענדיקט מיט מוכאַן—אונזער בלוטיקסטן פיינט!—האָט דער גענעראַל אויסגעשריען.

אַלע האבן אופגעהויבן די בעכערס און האָבן אויסגעטרונקען.

אין דער צייט האָט געאיילט, געלאָפן דער יונגער פאַרוטשיק.

„ווי האָב איך זיך געקענט אזוי פאַרשלאָפן"?-האָט ער געטראכט.-„דאָס טויג שוין ניט. זיי האָבן מיך דאָך אזוי געקענט כאַפּן—און איך וואָלט אפילו ניט געהערט".

דעם גענעראַלס הויז איז געווען פארגאָסן מיט ליכט. ארום דעם פּאלאץ זיינען געגאַנגען, געפארן טויזנטער מענטשן. ווען דער פארוטשיק איז ארופּ-געגאנגען אפן גאניק, האָט ער באמערקט, ווי צוויי ארבעטער קוקן בייז אין די פענצטער פון דער גענעראַלס פּאלאצן.

— וואָס טראכטן זיי איצטער?—איז א געדאנק דורכגעפלויגן באם „פּאַ-רוטשיק" אין קאָפּ,—וואָס זאָלן זיי טראכטן? מיסטאָמע: „זאָלט איר שוין וואָס גיכער געהאַרגעט ווערן אלע"!

און דער פאַרוטשיק אליין האָט זיך אויך אזוי שטארט פארטראכט, אז ער האָט די זעלביקע ווערטער שיר הויך ניט ארויסגעזאגט...

— מיינע טייערע פאנעס און פאניענקעס! אָט איז דער אָפיצער, פאר וועמען מיר האָבן היינט די בעכערס אופגעהויבן,—האָט געזאָגט דער גענעראַל.

— אך, וואָס פאר א שיינער! וואָס פאר א גאָלד!—האָט אן אלטע מויד געזאָגט דער צווייטער אפן אויער.

און דער „גאָלד" האָט, נעבעך, ניט געוואוסט, וואָס צו טאָן, ווי צו האַלטן זיך, ווי צו שטיין, צו זיצן. דער גענעראל האָט דאָס באמערקט און קדיי צו צוגעבן דעם פאָרוטשיק מער מוט, האָט ער געזאָגט:

— מיינע געערטע פאַנעס און פאניענקעס! לאָמיר אויסטרינקען פארן געזונט פון דעם פאַן פאָרוטשיק. וועלכער פארמאָגט אין זיך אַזויפל באשיידנקייט, וויפל העלדישקייט!

— פאני ברזשעזשינסקא—האָט דער גענעראל אָנגערופן די ווייב פון

דעם פאָרזיצער פון דער היגער אופראווע,—איר וועט אזוי גוט זיין און נעמען אונטער אייער שוץ איינעם פון מיינע בעסטע אָפיצערן!..

פאנא ברעזשעזינסקא האָט געוואָלט שיין אַ שמייכל טאָן, נאָר פון דעם איז איר פּאָנים געוואָרן זייער ענלעך אפן פּאָנים פון אַ מאלפּע. זי האָט געזאָגט:

— פאן פארוטשיק! איך דארפט פאָלגן דעם באפעל פון אייער קאָמאנדיר!

— שיידים וויסן זיי, וואָס טשעפּעט זי זיך צו מיר, וואָס וויל זי פון מיר,—האָט געטראכט דער פארוטשיק—ווער ווייס, וואָס מע דארף איר ענטפערן?

— אַך, וואָס פאַר א שיינער, וואָס פאַר אַ אָריגינעלער! — האָט איין אַלטע מויד געזאָגט צו דער צווייטער. — אָריגינעל! ער האָט נאָך קיין איין פאנענקע די הענטל ניט געקושט!..

דער פאָרוטשיק האָט זיך דורכגעשפּאַרט דורך די געסט, איז צוגעקומען צו דער פאנא ברזשעזינסקא און האָט זיך געזעצט.

— פאַן פארוטשיק, זייט אזוי ליב, און דערציילט אינז, ווי אַזוי האָט זיך דאָס אייך איינגעגעבן דערהאַרגענען מוכאַן, אונז אינטערעסירט עס זייער. זייער.

— אָט אזוי, גענומען און געהאַרגעט, גאָר פּאָשעט! — האָט געענטפערט דער פארוטשיק, און האָט זיך אַ ביסעלע אַ כאַפּ געטאָן צוריק, ווייל ער האָט ניט געוואוסט און איז קיינמאָל ניט געוואוינט געווען זיך צו האַלטן בא אזוינע פאַלן.

— אך, וואס פאַר א כיעסל!—האָט איין פאַניענקע אַ שעפּטשע געטאָן דער צווייטער — „גענומען, זאָגט עַר, און געהאַרגעט”. איך הערט נאָר, חערט נאָר! אַך. וואָס פאַר אַ גאַלדינקער! אַזאַ נאַאיווע פראַסטקייט און אַזאַ העלדישקייט!

— מיר באגריסן אייך, פאַן פארוטשיק! דעם אפיצער, וואָס האָט געענדיקט מיט אַזאַ באנדיט, זיינען מיר גרייט אלץ צו אוועקגעבן... — האָט אן אַלטע מויד אַ זאָג געטאָן דעם אפיצער אפן אויער...

— מיעסקייט! — האָט אַ טראַכט געטאָן דער פארוטשיק, נאָר ער האָט געשוויגן.

דער פאָרוטשיק האָט זייער געכאלעשט עסן. נאָר לעבן זיין טעלער זיינען געלעגן אַזויפיל צאַצקעס מיט לעפּעלעך, מיט מעסערלעך, מיט גאָפּעלעך, אַז ער האָט ניט געוואוסט, מיט וואָס און פאַר וואָס צו נעמען זיך פריער. איז ער געזעסן און האָט גאָרנישט אין מויל ניט גענומען.

אַלץ איז געגאַנגען רעכט. די וועטשערע איז געווען אין פולן ברען. דער צענטער פון דער אַלגעמיינער אופמערקזאמקייט, איז געווען דער העלד, דער „פאָרוטשיק”.

דערווייל איז אַריין אין זאל דער „וועסטאָוואַי” פון דעם גענעראַל. ער האָט עפּעס דעם גענעראל אַפן אויער געזאָגט. אַלע זיינען אַנטשוויגן געוואָרן,

ווייל מע האָט געוואוסט, אַז דאָס איז א יעדיע פון פראַנט, און עפשער זייער אַ וויכטיקע יעדיע, ווי באלד מע קוקט גלייך צים גענעראַל אַפן באַל אָנזאָגן.

דער גענעראל האָט אויסגעהערט דעם „וועסטאָוואָי" און האָט געזאָגט:

— רוף אים אַריין צו מיר אין קאַבינעט. זאָל ער אַביסל וואַרטן.

דער וועסטאָוואָי האָט אַ קלונג געטאָן מיט די שפּאָרן און איז ארויס. אַלע האָבן געקוקט אַפן גענעראל און מע האט געוואַרט, וואָס וועט ער עפּעס זאָגן.

— אַנטשולדיקט מיר,—האט דער גענעראל געזאָגט,—איך וועל אייך מוזן פאַרלאזן אַף עטלעכע מינוט, איינער א מענטש פאָדערט מיך אַרויס, צוליב אַ נויטיקער, זייער וויכטיקער זאַך.

דער גענעראל האָט זיך געווענדעט צום פאָרוטשיק און האט געזאגט:

— די יעדיע, זאָגט ער, איז פון דער באדנעפּערישער זאסטאווע, מיט דער זעלבער, מיט וועלכער איר האט געקאמאנדעוועט, פאן פארוטשיק.

— אויב אַזוי, פאן גענעראל, איז דערלויבט שוין מיר אַליין גיין צו אים. איך וועל אייך שוין איבערגעבן אַלץ, ווי געהעריק—האט געזאגט דער פארוטשיק.

דער פארוטשיק איז געווען רואיק. קיין איין מוסקול אַף זיין פּאָנים האָט ניט געציטערט.

— אָך, אויב דער פאן פארוטשיק וויל מיר פארשפּאָרן אַ טירחע, איז מיטן בעסטן קאָוועד. גייט, איך בעט אייך.

— איך האָף, מיינע ליבע פאנעס און פאניענקעס,—האָט זיך דער קאָמאַנ-דיר געווענדעט צו אַלעמען,—אַז איך וועל אויסדריקן דעם פארלאנג פון אַלעמען, ווען איך וועל בעטן דעם פאָרוטשיק, ער זאָל ברענגען אַהער זיין צווייטן כאַווער, ווער ער זאָל ניט זיין.

— מיטן גרעסטן פארגעניגן!—האָבן די געסט איינגעשטימט.

דער פאָרוטשיק האָט זיך אופגעהויבן פון טיש און איז אַריין אין דעם גענעראלס קאבינעט, ער האָ גלייך פארשלאָסן די טיר הינטער זיך.

אין קאבינעט האָבן זיי זיך ביידע דערקענט...

— ווי ביסטו עפּעס פון געפיינקעניש אַנטלאָפן?—האָט געפרעגט דער, וואָס איז געווען געקליידעט אין אָפיצערישע קליידער. זיין קאָל האָט געקלונ-גען מיט קאַעס.

דער מענטש, וואָס איז געשטאַנען אַנטקעגן דעם פאָרוטשיק, האָט זיך רעכט דערשראָקן, די ליפּן האָבן באַ אים געציטערט און ער האָט געשוויגן.

— נו, דו קוק עפּעס א ביסל פריילעכער! ניט פאַרשעם מיינע מאַלבושים, וואָס דו טראָגסט!-האָט באַפוילן דער פאָרוטשיק.—איך האָב דיר אָנגעטאָן אַזאַ קאָוועד: כ'האָב דיר געגעבן צו טראָגן מיינע קליידער, טאָ ווייס זשע ווי צו אכטן זיי! נו, כ'האָב קיין צייט ניט מיט דיר לאַנג צו ריידן. הער זיך איין! נו, גלייך זיך אויס א ביסל! וואָס האָסטו זיך צונויפגעדרייט אין דרייען?

שטאָלצער א ביסל! הער זשע און גערדיינק: ווערסטו ניט זאָגן דאָס, וואָס איך וועל זאָגן—וועל איך דיך מיט דיין גענעראַל איניינעם צעשיסן ווי הינט! אָט זעסטו די באָמבע? הויבסטו נאָר אָן צו דאַבערן נאַרישקייטן, לאָז איך דיר די באָמבע גלייך אין שטערן! פאַרשטאַנען?

— פאַר...שטאַ...נע..ען.—האָט יענער געענטפערט, דערזעענדיק, אַז דער פאָרוטשיק שפּאַסט ניט.

— איז גערדיינק זשע. נאָר איין וואָרט—וועל איך דאָ קיין איינעם ניט לאָזן לעבן. נו, און דערווײלע זעץ זיך אין שרייב אָן א פאַפּיר, ווייל איך אליין קען ניט שרייבן. ריידן קען איך. אָבער אין „גראַמאַטע" פאַרשטיי איך אזויפיל, פונקט וויפל דו אין מילכאָמע-זאכן... נו, זעץ זיך שוין, אניט...—און דער פאָרוטשיק האָט זיך פאַרמאָסטן מיט דער באָמבע...

דער מענטש אין די פויערשע מאַלבושים איז צוגעגאַנגען צום טיש. זיין קאָפּ איז געווען איינגעבויגן, ער האָט זיך געפילט נידערגעשלאָגן.

— זעץ זיך! נו, אָט אזוי! דאַכט זיך, ביסט גאָרניט אַזאַ נאַר, ווי דו מאַכסט זיך! נו, אָן רייד, ווייל איך האָב דאָס פיינט! איך האָב ניט ליב, אַז מע רעדט צופיל. הויב אָן:

„דעם גענעראַל דאָווּבורג-מוסניצקי פון מוכאַן".

ר אַ פּ אָ ר ט נומ. 17.

היינטיקן טאָג האָב איך זיך געפונען אין ראַיאָן פון דעם 4-טן מיליטער צירקל. היינט האָסטו מיר דורכן טעלעפאָן געדאַנקט פאַר מיין העלדישקייט".

— נו, וואָס האָסטו זיך אָפּגעשטעלט? שרייב ווייטער!—האָט אויסגעקאָמאַנדעוועט דער פאָרוטשיק.

און די פּען האָט ווידער געסקריפּעט:

„דערפאַר וועל איך באַלד מיטן קאָמאַנדיר פון דעם 4-טן מיליטער-צירקל און מיט זיינע געסט אויסטרינקען פאַר דיין געזונט. נאָר פריינטשאַפט איז פריינטשאַפט—און א מישפעט איז א מישפעט: ד. ה.— אז אויב איך וועל דיך ערגעץ דערזען, וועל איך דיך אומבאַדינגט מאַזיקן אפן אָרט. און דו ביסט עס טאַקע ווערט. און דיינע צייטונגען האָבן אומזיסט געשריען, אַז איך בין דערהאַרגעט... זאָלסט זיך ניט בייזערן אַפן קאָמאַנדיר פון דעם 4-טן מיליטער-צירקל, ווייל ער איז ניט ווייניקער נאַר ווי דו. איך האָף, אַז איך וועל זיך מיט דיר אויך זען ווען עס איז. און דערווייל—זיי מיר!

מ ו כ א".

מוכא האָט שטענדיק געהאַט א מידע צו שיקן ראַפּאָרטן „פאָ נאַטשאַל-סטוואו", וועגן דעם, אַז ער איז דאָ. דאָס האָט ער איצט אויך געטאָן. דער פאַפּיר איז געווען אָנגעשריבן...

– שטעל א פינטל און שרייב דעם אַדרעס,–האָט ער געזאָגט.–נו, פאַר-טיק. איצט לאָמיר גיין עסן וועטשערע, ווייל מע וואַרט דאָרטן אַף אונז, נאָר זע זשע-איין וואָרט–זייט איר אַלע פאַרפאַלענע.

ער האָט אָנגענומען דעם מענטשן פאַרן האַנט און איז מיט אים ארײַן אין זאַל.

– און מיר האָבן שוין געוואָלט שיקן נאָך אייך,–האָט געזאָגט פאַנאַ ברושעזינסקאַ.

– נו, זאָגט אליין, ווי שעמט איר זיך ניט, צו לאָזן אונז אַליין, אַף אַזאַ לאַנגער צייט?..

אַנטשולדיקט,–האָט געענטפערט דער פּאָרוטשיק.–דאָס איז מיין.. .מיין... דענשטשיק געקומען צולויפן. ער האָט געמיינט, אז איך בין אין ערגעץ גע-האַרגעט געוואָרן...

דער, ווענען, דער פּאָרוטשיק האָט אָנגערופן „דענשטשיק" האָט זיך א ריס געטאָן צום אָפיצער. נאָר דער „אָפיצער" האָט לאַנג און דורכדרינג-לעך א קוק געטאָן אפן דענשטשיק אזוי, אַז יענער האָט זיך גלייך געזעצט.

דער פּאָרוטשיק האָט ווייטער גערעדט:

– ער האָט, פאַרשטייט איר מיך, געמיינט, אַז איך בין געהאַרגעט גע-וואָרן אין קאַמף מיט מוכאַן. נו, איז ער געקומען צולויפן פון דאָרטן, אזש צום גענעראַל אהער.

באמערקנדיק, אַז אַלע קערן זיך אָפּ פון דעם אומריינעם, פּראָסטן „דענשטשיק", האָט דער פּאָרוטשיק צוגעגעבן:

– איך וואָלט אים אהער ניט ארייננעפירט, נאָר אזוי ווי איר האָט אַלע געוואָלט, איך זאל אים יע אריינפירן, האב איך דאָס געטאָן.

אין דער צייט, ווען דער פּאָרוטשיק האָט אזוי גערעדט, האָבן זיך באַם „דענשטשיק" אין קאָפּ געדאַנקען געוויקלט.

„ניין, ער קען שוין מער ניט ליידן, ווי מע מאַכט פון אים כייזעק–ער האָט באַשטימט, אט איצט מיטאַמאל אופשטיין און הויך אויסשרייען פאַרן גאַנצן עוילאם, אַז דא, צווישן זיי, זיצט מוכא, און אַז ער אליין איז גאָר ניט קיין דענ-שטשיק, נאָר אן עמעסער פּוילישער אָפיצער, אן עכטער דוואָריאַנין לאַסטאָווסקי.

נאָר דער „פּאָרוטשיק" האָט אזוי ווי דערקענט זיינע געדאַנקען און האט ווייטער דערציילט:

– די באָלשעוויקעס האָבן פאַרכאַפּט מיין דענשטשיק בעאייסן אָנפאַל. מע האָט אים באַראַבעוועט. מע האָט פון אים די קליידער אַראָפּגענומען, מע האָט פון אים קאַטאָוועס געטריבן, געשמיסן–און דאָס האָט זיך אָפּגערופן אַף זיין מאַרך. איך האָב באַמערקט, אַז ער הויבט זיך אָן אַביסל צו פאַררײדן...

– דו לייגסט, מוכאַ!–האָט אַ געשריי געטאָן מיטן גאַנצן קאָל דער דענשטשיק".

– נו, אָט זעט איר אַליין!–האָט געזאָגט דער פּאָרוטשיק, און

האָט אין דער זעלבער צייט אַזוי אַ קוועטש געטאָן דעם „דענשטשיקס" האַנט, אַז יענער האָט דעם קאָפּ אַראָפּגעלאָזן און איז אַנטשוויגן געוואָרן.

אָבער די געסט האָבן זיך רעכט דערשראָקן. זיצן אין איינעם מיט אַזאַ וואַריאַט, און נאָך פון פּראָסטן פאָלק, אַ מעשוגענער דענשטשיק! ניין, דאָס איז אוממעגלעך.

און דער פּאָרוטשיק אַליין האָט דערזען, אַז בלייבן דאָ ווייטער, טאָר ער ניט.

אָט פאַרוואָס איז אין מיטן באַל, דער פּאָרוטשיק צוגעגאַנגען צום גע-נעראַל און האָט אים געבעטן אין קאַבינעט אַף אַ פּאָר ווערטער.

— מיט גרויס פאַרגעניגן. —האָט דער גענעראַל איינגעשטימט.

— סטאַך, קום מיט מיר! —האָט דער „פּאָרוטשיק" געזאָגט צו זיין „דענשטשיק".

נאָר „סטאַך" האָט זיך אַפילע ניט אַ ריר געטאָן. דעמאָלט איז דער פּאָ-רוטשיק צוגעגאַנגען צו אים און האָט נאָכאַמאָל געזאָגט:

— וואָס? דו דערקענסט שוין ניט מיין קאָל, צי וואָס?

איז שוין דער „דענשטשיק" אופגעשטאַנען און איז אַריין אין קאַבי-נעט גלייך מיטן פּאָרוטשיק און מיטן גענעראַל.

— אַך, גרויסער גאָט! וואָס פאַר אַ כאַיעס די באָלשעוויקעס זיינען! מע האָט אַזוי געשמיסן אַ מענטשן, ביז מעשוגאַס, ער איז דאָך פון זינען אַראָפּ! —האָבן די געסט באַדויערט דעם „דענשטשיק".

— אָבער וואָס פאַר אַ העלדישער פּאָרוטשיק!

— ער האָט נאָר אַ קוק געטאָן אַף זיין מעשוגענעם דענשטשיק, איז יע-נער באַלד שטום געוואָרן.

אין דער צייט האָט דער גענעראַל באַ זיך אין קאַבינעט געבעטן דעם פּאָרוטשיק זיך זעצן.

— ניין, אַ דאַנק! — האָט געענטפערט דער פּאָרוטשיק און איז שנעל צוגעגאַנגען צו דער טיר און האָט זי פאַרשפּאַרט אפן שליסל.

— וואָס טוט איר? – האָט אויסגעשריען דער גענעראַל.

— שטיל! קיין וואָרט ניט! נו, די: הענט הויך! נו... און ארויסנעמענדיק פון קעשענע אַ נאַגאַן, האָט דער פּאָרוטשיק זיך אָנגעצילט אַפן גענעראַל.

דער גענעראַל האָט אופגעהויבן די הענט. ער האָט געציטערט.

— פּאָרוטשיק! וואָס הייסט דאָס?

— גאָרנישט. דאָס הייסט נאָר דאָס, אַז פאַר אייך שטייט מוכאַ. אָט דער זעלביקער מוכאַ, וואָס אייער דעפענזיווע פאַרקויפט זיין קאָפּ, נאָר זי וועט אייך קאָסטן טייער, מיין ליבער פּאַן! – און מיט די ווערטער איז מוכאַ צוגעגאַנגען צום אויוועלע, האָט געעפנט די טירל און האָט באַפוילן:

— אנו, פּאַן גענעראַל, קריך אין הרובע! נו גיכער!

דעם גענעראַל האָט זיך, נעבעך, ניט געוואָלט קריכן. נאָר מוכאַס באַפעל

האָט געשפּריצט מיט קויאך און קאַעס. דער גענעראַל איז מיט ציטעריקע טריט צוגעגאַנגען צום אויוועלע און האָט אַהין אַריינגעשטעקט דעם קאָפּ. מוכא האָט אים שנעל די הענט אף הינטן פאַרבונדן.

– אפן האַלדז לייג איך דיר אוועק אַ באָמבע. די באמבע איז מיט אן אַריינגעשטעלטן קאפסול. ווערסטו זיך נאָר א קער טאָן, ווערסט וועלן די קאָפּ אַרויסנעמען—פֿאַלט די באמבע אראָפּ און רייסט זיך אוף, דעמאָלט וועט פון דיר קיין זייכער ניט בלייבן. טאָ זיץ זשע דאָ, אויב דו ווילסט נאָר לעבן אַף דער וועלט, זיץ און ניט גיב זיך א קער.

– נו, דענשטשיק, קום! נאָר אביסעלע לעבעדיקער! איך וועל דיר שוין ווייזן, ווי מע אַנטלויפט פון די רויטע לאַגערן! — האָט געזאָגט מוכא, ארויס־גייענדיק מיטן דענשטשיק. דערביי האָט ער די טיר פאַרשלאָסן, דעם שליסל האָט ער זיך אין קעשענע אַריינגעלייגט. ער האט זיך אַפילע ניט געזעגנט מיט די געסט.

שפּעט באַנאַכט זיינען זיך די אפיצערן און געסט צעגאַנגען פון גענע־ראַלס באַל. זיי האָבן זיך ניט דערוואַרט ביז וואַנען ס'וועט זיך ענדיקן דער שמועס פון דעם פּאַרוטשיק מיטן גענעראַל. זיי האָבן ניט געוואָלט שטערן—און זיינען זיך שטילערהייט צעגאַנגען.

נאר אינדערפרי האָט זיך דעם גענעראַלס באדינער פונדעסטוועגן דערוועגט אַ קלאַפּ צו טאן שטיל אין טיר פון גענעראַלס קאַבינעט. קיין ענטפער איז ניט געווען. האט דער באדינער געפּרואווט עפענען די טיר. די טיר איז געווען פאַרשלאָסן. האָט זיך דער באַדינער דערשראָקן און האט אנגעהויבן נאך שטארקער צו קלאפּן אין טיר. קיין ענטפער איז ווידער ניט געווען. איז דער באדינער אנטלאפן אין שטאַב און האט מיט אַ ציטערדיקן קאל געשריען:

– גיכער! גייט גיכער העלפן! אין גענעראַלס קאַבינעט האט עפּעס גע־טראָפן. נעכטן באַנאַכט האט ער זיך אינאיינעם מיטן פאַן פּארוטשיק פאַר־שלאסן אין קאַבינעט און ביז איצט איז דער קאבינעט פארשלאסן. וויפל איך האב ניט געקלאפּט—קיין ענטפער. עפּעס הערט זיך נאר, אַזוי ווי מע כריפּעט...

גלייך זיינען אַלע שטאַב־אפיצערן אַוועקגעלאָפן מיטן באדינער אין גענעראַלס דירע.

מע האט צובראכן די טיר. אין צימער, מיטן הינטן צום טיר, מיט דער קאפּ אין הרובע איז געלעגן דער גענעראַל.

ווען דער איילאָם איז אריינגעלאפן אין קאבינעט, האט דער גענעראַל שטיל ארויסגעזאגט:

– פארזיכטיק, פארזיכטיק—נעמט בא מיר אראפּ פון האלדז די באָמבע. איך קען זיך ניט א ריר טאן, ווייל די באמבע קען זיך אופרייסן. און, שוין גיך, גיך, זאל מען שיקן מענטשן אפן פראנט. אניאגן! בא מיר איז געווען מוכא!

די אפיצערן זיינען צוגעלאפן צום גענעראל. אנשטאט א באמבע איז בא אים אפן האלדז געלעגן א פּאשטעטע, געוויינטלעכע איי.

עס האבן אָנגעהויבן קלינגען די פעלד-טעלעפאנען. די גאנצע דעפענזיווע האט זיך אופגערודערט. דער באפעל איבער אלע מיליטער-טיילן, איבער אלע אפטיילונגען פון דער דעפענזיווע איז געווען א קורצער:

— אומבאדינגט כאפן מוכאן.

דער באפעל איז געגעבן געווארן דורכן נאטשאלניק פון מיליטער-צירקל אין אָרדנונג פון מיליטער-דיסציפלין.

## קאפיטל 6.

זינט עס איז פארגעקומען דער באל באם גענעראל, איז שוין דורכגע-גאנגען א טאג און ווידער אָוונט.

דאס פעלד פון דעם ביי-פראנט-פאס האט שטיל געעטעמט. דער ווינט האט די גראזן ארומגענומען און די גראזן האבן זיך אזש צו דער ערד גע-בויגן אין די אָרעמס פון דעם ווינט. די לאנקע, וואס איז פארן טאג צעטראטן געווארן,—האט זיך איצט געהיילט די וואונדן, וואס די פערדישע קאפיטעס האבן אף איר געמאכט...

נאכט האט ארומגענומען די ערד. אפן הימל איז ארויסגעשוואומען די לעוואנע און האט אָנגעהויבן שיינען מיט אירע בלאס-גרינלעכע שטראלן. דאס זיינען געווען אט יענע שטראלן, וואס קענען פונווייטן פארוואנדלען א קוסט אין א שטאלצן יונג, א בוים—אין א ריזיקן מענטשן מיט א קוטשעראווען קאפ, און א מענטשן—אין א נידעריקן, קריכנדיקן קוסט.

אט די נאכט איז געווען זייער אן אומרואיקע אף די פעלדער פון דעם ביי-פראנטיקן פאס. ווי וועלף האבן מענטשן אף די פעלדער געלויערט.

אט זיינען צווישן דעם כוישעך אפן פעלד דורכגעשוואומען צוויי שאטנס. ווען מע זאל זיך נעענטער צוקוקן, קען מען אין שאטן דערזען א שטאלטנעם הויכן יונג אין אפיצערישע מאלבושים. און לעבן אים—א קליי-נינקן מענטשעלע אין געוויינטלעכע פויערשע קליידער. און אז מע זאל זיך נאך בעסער צוקוקן, קען מען דערקענען מוכאן און דעם אנטלאפענעם אפיצער, וועמען מוכא האט געפירט צוריק אין לאגער פון די רויטע. אין קעשענע האט מוכא געהאט די וויכטיקע פאפירן פון דעם פוילישן שטאב.

און אין דער זעלבער צייט האט די דעפענזיווע געארבעט אף אלע קיילים. אין אלע ווינקעלעך פון דער גרענעץ-געגנט האט זי צושיקט פארלעך שפיאנען, וועלכע האבן געמוזט כאפן מוכאן.

די פארלעך האבן זיך באהאלטן אין די קוסטעס און איבער די אלע וועגן, איבער וואסערע עס האט נאר געקענט דורכגיין מוכא.

איינע פון די פארלעך האט טאקע באמערקט פונווייטן די צוויי שאטנס. צוויי שפיאנען האבן זיך נאך איינגער צוגעטוליעט צום קוסט און האבן געוואַרט.

און מוכא, וואס האט זיך גארניט געריכט, אז אף אים ווארט דא א סא-קאנע, איז זיך געגאנגען ווייטער.

## קאפיטל 7.

דער פארטיזאַן מוכא האט זיך גוט אויסגעלערנט באַהערשן דאס געווער. כאטש גרינגער איז אים געווען צו האלטן די האק—אט דעם געוויינטלעכן געווער פון באפרייאונג פון דעם ווייסרוסישן פויערטום.

דאס פויערשע געווער—די האַק—האט זיך איינמאל, צוויי מאל אין הינדערט יאר מיט אן אופרייס א הויב געטאן און מיט פלאמען פון סרייפעס אראפגעלאזן זיך אף די קעפ פון די פריצים.

ווייסרוסלאנד—איז א לאנד פון פעלץ און וואַלד. פאר אסאך שווערע יארן האט זי זיך אויסגעלערנט באהערשן דאס איינציקע געווער—די האַק.

די האַק—איז אונזער מאַמע. אין וואַלד שניידט זי זיך איין מיט איר שארף אין א סאסנע און טריגקט מיט דורשטיקייט די פעכיקע זאַפטן פון די בוימער.

און בא די פריצים אין די פאַלאַצן איז די האק א פירער, וואס רייניקט אפ דעם וועג צו פרייהייט, זי שלאגט און ברעכט אלץ בא די פריצים אין די פאלאַצן. אבער אין 1920-טן יאר—איז די האק א צו שוואך געווער.

אט פאַרוואס אין די דערפער פון מאירעוו-ווייסרוסלאנד ליגן די העק אונטער די בײַנקלעך און שווייגן. און נאר איינצעלנע יונגע, וועלכע ווילן זיך ניט בויגן אונטערן יאך—אט די איינצעלנע האבן זיך אויסגעלערנט באהערשן געווער, אבער אזוי גוט, אז ס'איז נאך שווער אזוינע שיסער צו געפינען. און אט צווישן די איינציקע איז געווען אויך מוכא.

מוכאַ האט געקענט דורכשיסן אן עפל אפן קאפ פון זיין כאַוער.

— מע מוז זיך, יאטן, אויסלערנען גוט האלטן דאס געווער, אזוי, אז קיינער זאל ניט קענען בעסער פון אייך, קיין איין קויל טאר ניט פארלארן גיין!

פארטראַכט האט זיך מוכא גייענדיק, און האט ניט באמערקט, ווי צווישן די בוימער קוקן אף אים ארויס צוויי רעוואלווערישע מיילער. נאר א געשריי האט אים אופגעוועקט פון זיינע מאַכשאוועס. א שטארקער געשריי:

— ניט פון ארט! די הענט הויך!

אזוי ווי אַ ווילדער וואלף האט זיך מוכא א שליידער געטאן אן א זייט און האט שוין אליין א קאמאַנדעווע געטאָן:

— נו, פארויס! רוק זיך! וואוהין קריכסטו?

אַווילע איז מען געשטאנען שווייגנדיק... נאר די בוימער האבן שטיל מיט די קעפ געשאקלט, פונקט ווי זיי וואלטן געטראַכט: „נו, נו, מענטשן!"

— טראַראַראַך — האט א קויל דורכגעקלונגען.

— איך זאג אייך — די הענט הויך! איך וועל באלד ווייטער שיסן! — האט איין שפיאן אויסגעשריען.

מוכא, דערזעענדיק, אז אין יעדער מינוט קען ער דא מיטן לעבן באצאלן, האט אפגעלאזן דעם צינגל פון זיין רעוואלווער.

— קלאַפּ!—ווי א הוסט פון אַ קינד, איז געפאַלן דער ציִנגל. דער שאָס האָט זיך ניט איינגעגעבן.

פון דער צווייטער זייט האָבן אויך צוויי שאָסן א קלונג געטאָן.

מוכא האָט ווידער אָפּגעלאָזן דעם ציִנגל. ווידער אַ קלאַפּ, ווי א הוסט פון א קינד. אים איז קלאָר געוואָרן, אַז מער קיין גוטע קוילן פאַרמאָגט ניט זיין רעוואָלווער.

ניט האָפנדיק מער אַף זיין רעוואָלווער, האט דער וואַלד-אטאמאן מוכא מיט איין שפרונג זיך א וואָרף געטאָן אָן א זייט, א כאַפּ געטאָן דעם פּאָ-רוטשיק און האָט אים ארופגעוואָרפן אף זיין אקסל, ווי א קליין זעקעלע.

ער האָט דאָס אלץ געמאכט אזוי גיך, אַז ווען ס׳האָט א קלאַפּ געטאָן דער צווייטער שאָס, איז ער, מוכא, שוין געווען אָפּגעלאָפן גאנץ ווייט פון דעם אָרט, וואו ס׳זיינען געשטאַנען די שפּיאָנען. נאָר די קוילן זיינען נאָך אַלץ מיט א פייף געפלויגן פאַרביי די אויערן פון די אוועקלויפנדיקע.

לויפנדיק האָט מוכא אָנגעהויבן פילן, אַז לעבן רעכטן אקסל הויבט אים עפּעס אָן הייס צו ווערן. ער האָט אָנגעהויבן פילן, ווי הייסע קלעפּיקע טראָפּנס רינען אַראָפּ אף זיינע הענט.

און דער פאָרוטשיק, וואָס האט זיך צוטומלט פון זיין אומגעריכטן צו-שטאַנד, איז זיך געזעסן אַף מוכאָס פּלייצעס און געשוויגן. ער האט אפילע ניט געפּרואווט צו באַפרייען זיך. אָבער אין דער צייט פון לויפן האָט אים דער ווינט צוגעגעבן מוט. האָט זיך דער פּאָרוטשיק אָנגעהויבן וואַרפן. ער האָט גלייך פאַרשטאַנען, אַז ווען די קויל וועט דאַרפן פאַלן אין מוכען, וועט זי אַנטרעפן אין אים, אין פּאָרוטשיק, ווייל ער איז דאָך פון הינטן.

און שיר פאַרלירנדיק פון שרעק דעם זינען, האט ער אָנגעהייבן שרייען:

— ניט שיסן! איך בין פּאָרוטשיק לאסטאָווסקי! איר וועט דאַרפן ענטפערן פאַר דעם מישפּעט!

נאָר קיינער האָט קיין אַכט ניט געלייגט אף זיינע ווערטער. די קוילן האָבן אַלץ געפּייפט און געפּייפט. ניט זעענדיק קיין אויסוועג און ציטערנדיק פאַר זיין לעבן, האָט זיך דער פּאָרוטשיק אָנגעהויבן בעטן:

— נו, צוליב וואָס זאָלט איר מיך פאַטערן? נו וואָס האָב איך אייך פאַר א שלעכטס געטאָן, פאַן אטאַמאַן?.. וואָס מאַטערט איר מיך אזוי?—און מיט אמאָל האָט זיך דער פאַן פּאָרוטשיק צעוויינט.

— הער אוף וויינען! דו ביסט דאָך עפּעס א מיליטערמאַן! הער אוף וויינען, זאָג איך דיר, א ניט כאַפּסטו באַלד אין נאָז!—האָט אים מוכא גע-טרייסט, ווי ער האָט געקענט...

אָבער דער „פּאָרוטשיק" האָט זיך אַלס ענטפער, שטאַרקער צעוויינט.

— נו, וואָס זאָל איך מיט דיר טאָן? האַרגענען, צו וואָס?

— ניט טשעפּע... —האָט זיך ווי אַ קינד, געבעטן דער אָפיצער.

— ניט טשעפּען? און אַליין, ווען דו וואָלסט געפּאַקט א רויטן, וואָלסטו אים גלייך, דוכט זיך, געשאָסן...

— ניין, פאַן, כ'וואָלט ניט געטשעפּעט... און איך וועל קיינמאָל... ניט טשעפּען... מער...—האָט געוויינט דער פּאָרוטשיק.

מוכא האָט זיך פאַרכמורעט, פונקט ווי ער וואָלט זיין האַרץ אין צוואַנגען פאַרקלאַמערט.

— עך, איך גלויב ניט קיין איין וואָרט דיינעם, א פּאַן און א פּויער זיינען אלע מאָל סאָנים. נאָר אף וואָס טויגסטו, אזא צאָרע, פאַר די רויטע? מע וועט נאָך זאָגן, אז איך ברייננ צופירן קינדער מיט זיך!... נו, זיי דאָ, אויב אזוי!--און מוכא האט א וואָרף געטאָן דעם אפּיצער אן דער ערד און איז אוועק.

אָפּגעגאַנגען עטלעכע טריט, האָט זיך מוכא ווידער אָפּגעשטעלט, און האָט עפּעס אָנגעהויבן זוכן אין קעשענע.

דער דערשראָקענער פּאָרוטשיק האָט זיך שטאַרקער צעוויינט און קריכנדיק אַף די קני, האָט ער געוויינט און געבעטן:

— טשעפּע ניט!

— וואָס ווילנסטו?! —האָט אַ געשריי געטאָן מוכא, — ווער טשעפּעט דיך? נאַ דיר, אָט, פון דיין קעשענע, דיין טיכעלע. איך דאַרף זי ניט האָבן...

דאָס געזאָגט, האָט זיך מוכא מיט שנעלע טריט געלאָזט אין וועג.

דער פּאָרוטשיק האָט זיך אַרומגעקוקט אין אַלע זייטן. ער האָט דערזען, אַז מוכא איז טאַקע אַוועק. ניטאָ אים שוין. האָט ער זיך שוין אָנגעהויבן באַרואיקן. מיטן טיכל האָט ער די טרערן אָפּגעווישט, נאָכדעם האָט ער זיך שוין אינגאַנצן באַרואיקט און האָט זיך שוין געוואָלט אופהויבן — האָט ער באַמערקט, ווי פון אַלע זייטן קוקן אַף אים רעוואָלווערן.

— די הענט הויך! ניט פון אָרט! —האָט אַ שטימע באַפוילן. דער פּאָרוטשיק האָט זיך שוין געוואָלט נעמען פאַר דער טיכל און אָנהויבן גיסן מיט טרערן, —האָט ער דערזען, אַז דאָס זיינען אייגענע פוילישע זשאַנדאַרן און האָט אָנגעהויבן שרייען:

— איך בין אַ פּאָרוטשיק פון דער פוילישער אַרמיי! ניט טשעפּעס מיך! גיכער שיסט אַהין, אין יענעם זייט, —אַהין איז אָט ערשט אַנטלאָפן מוכא! איך האָב אים אַ גאַנצן שאָ געהאַלטן פאַרן גאָרגל, נאָר איך איינער אַליין האָב גאָרנישט געקאָנט אופטאָן.

די זשאַנדאַרן, כאָטש זיי האָבן ניט געגלויבט אין די ווערטער פון דעם אָפּגעריסענעם יאַט, האָבן פונדעסטוועגן אופגעהויבן אַ מוירעדיקע שיסעריי אין דער זייט, וואו מע האָט אָנגעוויזן.

און מוכא האָט אין דער צייט באַמערקט די כאַטקעס פון עפּעס אַ דערפל. אָבער די קויכעס האָבן אים אָנגעהויבן צו פאַרלאָזן. זיין מיליטערישער מונדיר איז געווען פאַרבלוטיקט. ווידער האָבן עטלעכע קוילן אים אין ברוסט געטראָפן.

„נאָר שטאַרקן זיך—האָט געטראַכט מוכא—נאָר דערגיין ביזן דאָרף"...

נאָר אין איינעם מיטן בלוט זיינען אויסגעגאַנגען די קויכעס באַ דעם שטאַרקן מענטשן,

„ניין, ניין, ער וועט היינטיקן מאָל ניט דערטראָגן די פּאַפּירן, וואָס האָבן זיך לעבן זיין האַרצן מיט זיין בלוט אָנגעזאַפּט. די קויכעס לאָזן זיך אויס. די לעצטע קויכעס... און דאָס דאָרף איז אַזוי נאָענט...“ אָבער ס'האָבן ניט געקלעקט קיין קויכעס אַף נאָך אַ פּאָר טריט...

מוכא איז אָן קויכעס, אויסגייענדיק אין בלוט, געפאַלן...

## קאַפּיטל 8.

פאַרטאָג האָט זיך אופגעכאַפּט דאָס דערפל. האָט זיך אופגעכאַפּט פון שלאָף, ווי ציטערנדיק פאַר עפּעס און האָט שרעקעדיק געטרייסלט מיט די סיווע האר פון די שטרויענע דעכלעך.

אט האבן זיך שוין די קוימענס אנגעהויבן רויכערן. דאס דערפל איז אופגעשטאַנען אופנעמען דעם טאג.

אין עק פון דעם וואלאסט-דארף האט געוואוינט אַ קליינע מישפּאכע פון דעם פאטשט-טשינאווניק, א מישפּאכע פון דריי מענטשן: דער אַלטער טשינאווניק, זיין ווייב און זייער טאכטער נאַסטאַ. דער אַלטער טשינאווניק, וואס האט זיין גאַנצן לעבן די פּלייצע ניט אויסגעגלייכט פון הארעוואַניע, האט זיך שלעכט פּאַנאַנדערגעקליבן אין דעם, וואס דא ארום קומט פאר. ער האט געזען איין זאך, אַז די „פּאַליאַקעס“ פאַלן אן אף „רוסלאַנד“. ער איז געווען שטאַרק צופרידן, וואס די „פּאַליאַקעס“ קריגן שוין קלעפּ פון די „רוס־שע“ מיליטער.




די יונגע נאַסטוליע האט זיך שוין גוט פּאַנאַנדערגעקליבן אין דעם, וואָס ארום קומט פאָר. זי האט געוואוסט, אַז דאָס איז א קלאסן-קאַמף. זי איז געווען א באַוואוסטזיניקע מיידל. מיטן גאנצן האַרצן האָט זי געוואלט, אַז די רויטע זאָלן זיגן. אויסער דעם, איז נאַסטא געווען א הייסע ווייסרוסקע. נאַסטא האט זיך ניט געשעמט מיט איר שפּראַך און האָט שטענדיק גערעדט נאָר אף ווייס-

רוסיש. דאָס האָט דער טאַטע אירער ניט געוואָלט ליידן. ער האָט געוואָלט, זי זאָל זײַן א „פּאַניענקע“ און זי האַלט זיך גאָר ווי א „פּראָסטע פּויערטע“.

אָט די רייבונגען האָבן געלעבט אין דער מישפּאָכע פֿון דעם טשינאָווניק. מיט אָט די רייבונגען איז פֿול געווען דאָס גייסטיקע לעבן פֿון אטא דער מישפּאָכע. נאָר ניט געקוקט אויף דעם, האָט די מישפּאָכע געלעבט צווישן זיך גוט און רואיק. נעכטן ווי היינט—היינט אזוי ווי נעכטן.

אָט איצט האָט שוין דער טאַטע אָפּגעטרונקען די דריטע גלאז טיי, ווען באסטא, וואָס איז געזעסן לעבן פֿענצטער, האָט א זאָג געטאָן:

— טאטע! קוק, לעבן אונזער שטוב דאָ, גייט אימעצער אַרום.

— נו, איז וואָס? זאָל מען זיך גיין! ווינציק גייט מען היינט?...

— אָבער אָט דער גייט עפּעס מאָדנע... גייט דורך אַ פּאָר טריט און פֿאַלט, כאפּט זיך פֿארן הארצן... טאטע, טאַטע! ער איז געפאלן!—האָט די מיידל אַ געשריי געטאָן און האָט זיך אַרויסגעריסן פֿון שטוב. זי איז אַוועקגעלאָפֿן צו דעם אָרט, וואו עס איז געלעגן דער מאָדנער וועג-גייער.

## קאַפּיטל 9.

אין אַמינוט צוואַנציק אַרום האָבן די זשאַנדארן אויפגעהערט צו שיסן. צוליב וואָס דארף מען שיסן, אז מוכא איז דאָך שוין סיי ווי סיי בא זיי אין די הענט...

— וואָס, מוכע, זיך געפּאקט?—האָבן שפּאָטיש געפֿרעגט די זשאַנדארן און איינער פֿון זיי האָט דעם געפֿאנגענעם אונטערן נאָז אַ קאנטשיק אונטערגעטראָגן.

— שיט אים אַריין, שיט אים אַריין, זאָל ער געדיינקן די פּאָזנאַנצעס!—האָבן די זשאַנדארן געהירזשעט.

— פֿ י נ ף א ו ן צ וו אַ נ צ י ק! דוואַדעסצי פּענדזש! שיט אַפֿן אָרט!—האָט באַ־פֿוילן דער קאָמאנדיר פֿון דעם זשאנדארם־אָטריאַד. און ניט געקוקט אַף די געשרייען און דראָאונגען פֿון דעם געפֿאַנגענעם, האָבן זיי אים נאַקעט אויסגעטאָן און גענומען קאַטעווען.

— איך בין פּאָרוטשיק לאסטאָווסקי! איך בין אַ פּאַרוטשיק פֿון דער פּוילישער אַרמיי! א י ר וו ע ט ד א ר פֿ ן ע נ ט פֿ ע ר ן פֿ א ר ן ג ע ר י כ ט!—האָט דערשטיקטערהייט געשריען דער אומגליקלעכער געפֿאַנגענער.

אין זיין קאָל איז געלעגן אַזויפֿל ראכמאנעס-געבעט, אַז אַפֿילע דער זשאָלנער, וואָס איז געשטאנען און האָט געציילט די שמיץ, האָט זיך אָפּגעשטעלט.

— וואָס האָסטו זיך אָפּגעשטעלט?—האָט געפֿרעגט דער אָפּיצער.

— שמייס!

— ער האָט אונג געגוג צאָרעס אָנגעטאָן, שמייס דערפֿאר, ווייל ער האָט זיך דערוועגט צו אָנרופֿן זיך פֿאר א פּאָרוטשיק פֿון דער פּוילישער אַרמיי! וועט ער זיך אָנרופֿן פֿאר אַ גענעראל—נאָך פֿינפֿנצוואנציק! נו, הויב אָן ציילן

פון אָנהויב, ווייל דו האָסט זיך דאָרטן צעפלאָנטערט, הויב אָן צו ציילן פינפאונצוואַנציק..

און די נאַהייקע האָט ווידער אָנגעהויבן פייפן. טראָפנס רויטע בלוט האָבן זין פאַסענוויים געלייגט אַפן פארוטשיקס לייב, נאָר ער האָט שוין גע-שוויגן. ער איז שוין געלעגן אָן זינען. אין אָוונט איז ער, אַ צעמאַזיקטער געלעגן אין שפיטאָל. און ווידער האָבן מיט גרויסע אויסיעס געשריען די די פוילישע צייטונגען:

## מוכא—געפאנגען.

„געכטן נאָך אַ קעגנזייטיקער שיסעריי מיט די זשאַנדארן, איז געפאנגען געוואָרן דער באַוואוסטער אַטאמאן—מוכאַ. אינגיכן וועט איבער אים פאָרקומען אַ מיליטערישע פעלד-געריכט. איצט וועט לייכטער אָפּעטעמען דאָס מיליטער פון די מאירעוו-קרעסן. מוכא וועט שוין מער ניט זיין. די רעגירונג האָט אָנגענומען מיטלען צו פארניכטן זיינע אַטריאַדן".

און „מוכאַ"—דער אומגליקלעכער פארוטשיק לאסטאָווסקי—איז געלעגן אין שפיטאל. נאר אינדערפרי איז ער צו זיך געקומען. און ווי נאר ער האט די אויגן געעפנט, האט מען אים אַפן פארהער אַוועקגעפירט.

אומזיסט האט זיך מוכא אפן פארהער געשווארן, אַז ער-איז ניט ער. מע האט אים ניט געגלויבט. מע האָט אָבער, פונדעסטוועגן, באשטימט צושטעלן אים אויג אַף אויג מיט זיינע אַרמיי-כאווירים, ווען ער האָט אויסגערעכנט בא די פאמיליעס. דעם פאָרוטשיקס כאווירים זיינען געווען אַרויסגערופן און קיינער פון זיי האט אין דעם געפאנגענעם ניט דערקענט מוכאן. זיי האבן אַלע דערקענט זייער געוועזענעם כאווער, דעם פארוטשיק לאסטאָווסקי. דער טאָעס איז געווען אַ קלאָרער.

מע האָט דעם פאָרוטשיק אָפּגעפירט אין אַן אנדער שפיטאָל. און וועגן דער געשיכטע האָט מען באפוילן צו שוייגן. מע האָט געמאָלדן די העכסטע שטראָף פארן אויסזאָגן דעם סאָד. און אין אַ טאָג אַרום איז דער פאָרוטשיק, כאָטש ער האָט זיך קאם אַף די פיס געהאלטן, געווען אַף דער פריי.

ער האָט גענומען אַ געהעריקע צאָל זשאָלנערן און האָט זיך אַ וואָרף געטאָן אַף די הייסע בלוטיקע שפורן—זוכן מוכאן.

דער פארוטשיק לאסטאָווסקי האָט זיך געשוואָרן, אַז ער מוז, ער מוז אָפּצאָלן מוכאַן פאר אַלע צאָרעס, וואָס ער האָט געליטן, א דאנק אים, דעם פארשאָלטענעם מוכא.

## קאַפּיטל 10

נאסטא, א מיידל מיט שטראלנדיקע ליכטיקע אויגן, מיט שווארצע לאקעלעך אַפן אויסגעטאָקטן, אָפּענעם, ריינעם שטערן ,איז די גאנצע צייט געזעסן איבערן געלעגער פון דעם פארוואונדעטן, קראנקן פוילישן מיליטערמאַן. פון אירע אויגן האָבן זיך קלאָרע, הייסע טרערן געגאָסן, ווען זי האָט צוגעזען

די ליידן פֿון דעם בלאסן, שיינעם, קוטשעראוון יונג. אין נאסטאס הארץ האָבן זיך אָנגעהויבן צו פֿאנאנדערבלאָזן פונקען פון ליִבע צו דעם יונגן פארוואונדעטן.

דאס שפּילנדיקע האַרץ פון דער מיידל האָט אָבער ניט געוואָלט קוקן אף אים, אף זיינע קליידער, אף די קליידער פון א מיליטערמאן, א פּויליִשן אפּיצער, וואָס איז אַזאַ בלוטיקער סוינע דעם ארבעטער און פּויער.

האָט די מיידל די ציינער צענויפגעדריקט. די אויגן זיינען טונקעלער געוואָרן. ניין, ניין, אירע אויגן וועלן דעם סוינע גאָרנישט, גאָרנישט ניט זאָגן קיין גוטס.

אָבער אין האַרצן ברויזט א יאַם. דאס מיידלשע האַרץ האָט זיך צעזונגען אין א ווילדער ליד. זיך צעזונגען, ווי קיינמאָל נישט.

און דער סוינע—א יונגער, א שיינער, ליגט מיט פאַרמאַכטע אויגן. און דער ווייטיק מוז זיין גרויס, אָך ווי גרויס! א מיידלס האַרץ ווייס.

אין דער צייט האָט זיך דער אַלטער טשיִנאָווניק אינגאַנצן צעטומלט.

וואָס טוט מען? וואָס הויבט מען אָן צו טאָן? דעם פארוואונדעטן, קאָם לעבעדיקן מענטשן, וואָס איז פֿון די קויכֿעס אויסגעגאַנגען, האָט ער דאָך געמוזט באשיצן, ראַטעווען. נו, און ווייטער? וואָס טוט מען מיט אים איצטער? וואַרטן ביז ער וועט קומען צו זיך? און ווי וועט זיין, אז עס וועט אים ערגער ווערן? וואָס וועט דאמאָלט זיין? וועט ער דארפן זיין פאַראַנטוואָרטלעך פארן מישפעט איבערן טויט פון א פוילישן אָפיצעָר?..

האָט דער אלטער פאָטשט-טשינאָווניק באַשטימט:

ער וועט גיין אין גמינע און געבן צו וויסן וועגן דעם דער פוילישער מאַכֿט. זייער אָפיצער—זאָלן זיי אים היילן.

דער טשינאָווניק איז אַוועק אין גמינע.

אריבער א האַלבע שאָ. אין שטוב איז נאסטא מיטן קראַנקן מיליטערמאן. די מאמע איז אין פעלד.

און דער קראַנקער ליגט, טוט אפילע מיטן קאָפּ ניט א קער. נאָר ווען ניט וועָן הויבן אָן באַ אים צו ציִטערן די ברעמען, ווי עָר וואָלט זיך געמיט די אויגן צו עפענען. נאָר ער קען ניט. ניטאָ קיין קויאַך. און אז ער עפנט אוף א ביסל די אויגן—זעט ער פאַר זיך עפּעס א וואונדער-בילד. אָנשטאָט פעָלד—קוקן אף אים אויגן. אויגן פייכֿטע און ליכטיקע. אָנשטאָט שטויב שפּירט ער א געלעגער, א ריינעם, א ווייסן געלעגער.

ניין, דאָס דוכֿט זיך אים אויס. אָך, עָר וואָלט איצט א ביסעלע וואַסער געטרונקען. ער וואָלט זיך מעכאַיע געווען.

דעָם קראַנקנס ליפּן הויבן אָן צו ציטערן און ער זאָגט אַרויס:

— טרינקען.

די וואונדער-אויגן דערווייטעָרן זיך פֿון אים. הענט גיבן אים א טרונק. אזוינע וואַרימע הענט. קילע וואסער. אויסגעטרונקען. איז אזוי גוט. אזוי

אנגענעם—א מעכאַיע. די אויגן פאַרמאַכן זיך ווידער. עך, ער וויל דאָך אָבער עפענען די אויגן, א קוק טאָן, צי עס איז עמעס אַלץ, וואָס עֶר האָט ערשט געזען, צי ס׳דוכט זיך אים נאָר.

ער איז אַזוי קראַנק...

## קאַפיטל 11.

איבער דערפער און שטעטלעך איז געפלויגן א שטראָף-אָטריאַד אונטער דער אָנפירונג פונם פּאָרוטשיק לאסטאָווסקי, וועלכער איז געווען באַפולמעכ-טיקט דורך דער דעפענזיווע פונם 4-טן מיליטער-צירקל.

ווי און ווינד איז געווען צו יענעם ווייסרוסישן פויער, וועלכער האָט זיך דעם אָטריאַד אפּן וועג געטראָפן. אין רעכטן לויף פלעגן די זשאַלנערן מיט נאהייקעס שמייסן דעם פויער איבערן הײלן קאָפּ, ווען יענער פלעגט זיין היטל אַראָפּנעמען פאַר זיי און זיך בוקן פון מוירע און ציטער.

נאָר דאָס איז געווען גלאַט אזוי, א שפאס. פון פריצישער האַנאָע ווענן.

— אזוי, אזוי, אָ, דאָס איז גוט, גוט!—האָט געהירזשעט די צעווילדעוועטע באַנדע.

— אלע זיינען זיי מוכעס, פשאַקרעוו!—האָט געשיפּעט לאסטאווסקי און פון קאַעס האָט זיך אים דער מויל געשוימט.

דער אָטריאַד איז געפלויגן. נאָר א שטויב האָט זיך א הינטער אים גע-צויגן. דער אָטריאַד איז געפלויגן און האָט געזייט בלוטיקע קלאָפּ און קלאָלעס.

די ווילדע כאָפּטע האָט זיך געטראָגן און האָט פאנאנדערגעזייט א שטורם איבער די שטילע, רואיקע, גרויע ווייסרוסישע דערפער. ניט אומזיסט האָבן די אַלטינקע דאָרפישע הייזלעך, די געלאַטעטע כאטעס, נאָך נידעריקער גע-בויגן זייערע שטרויענע קעפּ. מיט א פייף און שווישטשעריי, מיט ווילדע לידער און געשרייען האָט דער אָטריאַד פאַרצויגן א טליע איבער די אָרימע דערפלעך.

---

לאסטאָווסקי האָט גוט געדיינקט די וועגן, מיט וועלכע מוכא האָט אים, לאסטאווסקין, געפירט.

אזוי... אזוי... אָט... דאָ ניט ווייט דאַרפן זיין זיינע שפּורן, און באַלד וועלן זיי ארייינפאָרן אין יענעם שטעטל, אין וועלכן מוכא האָט געדאַרפט אריין. אָ, לאסטאווסקי וועט געוויס פּאַקן מוכאן! מיט אָט דעם אָטריאַד איז שוין ניטאָ פאַרוואָס צו מוירע האָבן. מע דאַרף נאָר גוט א טאַפּ טאָן, רעכט א טרייסל טאָן די אַרומיקע דערפלעך. מוכא האָט פון דאַנען ניט געקענט גיין ערגעץ ווייטער. לאַסטאָווסקי אַליין האָט דאָך געזען די וואונדן, וואָס מוכא האָט געקראָגן.

אָ! מוכא וועט שוין זיין א געפאַקטער!

אָט האָבן זיך שוין באַוויזן די ערשטע הייזלעך פונם שטעטל. די צו-שראָקענע איינוואוינער האָבן זיך אויסבאַהאַלטן. מע זעט קיין איין מעטשן ניט.

נאָר אָט האָט זיך פונווייַטן א מענטש באוויזן. ער מאַכט מיט די הענט און פאָכעט מיט זיין היטל. וואָס? ער האָט זיך גאָרניט איבערגעשראָקן?

— צוציען אים אהער!—האָט באפוילן לאַסטאָווסקי.

צוויי זשאָלנערן האָבן זיך אָפגעטיילט פון אָטריאַד. אין עטלעכע רעגעס ארום האָט מען צום פאַרוטשיק צוגעפירט דעם מענטשן.

ער איז געווען געקליידט אין אן אויסגעריבענעם פאָטשט-רעקל, אין בלויע אָפגעבליאקעוועטע הויזן, אין אַן אלטער היטל מיט א קוקאַרדע.

— וואַרף אַראָפּ די היטל!—האָט באפוילן דער אָפיצער. דער טשינאָוו-ניק האָט זיך אינגאַנצן צונויפגעהאָרבעט, קאָם צו זיך געקומען, נאָר די היטל האָט ער דאָך ניט אַראָפּגענומען.

— פשאַ קרעוו!—האָט אויסגעשריען דער אָפיצער—בונטעווען? באָלשעוויק!—און מיט די ווערטער האָט א פייף געטאָן א נאהייקע און א בלוטיקער פאַס האָט זיך צולייגט איבערן פּאָנים פון דעם אַלטן טשינאָווניק.

— וואָ... וואָס פאַר א באָלשעוויק בין איך...—האָט קרעכצענדיק גע-ענטפערט דער אַלטער—איך בין געקומען זאָגן, אַז לעבן אונזער דאָרף האָב איך א פאַרוואונדעטן פוילישן אָפיצער געפונען. און וואוינען וואוין איך אין דעם דאָרף וועסיאָלקע. און דער אַלטער האָט מיטן פינגער אָנגעוויזן אין דער ריכטונג, וואו עס געפינט זיך זיין דאָרף.

— וואָס? וואו? רייד!

— דאָס איז געווען נעכטן. .

לאַסטאָווסקי האָט זיך גאָרניט געריכט, אז אים זאָל אַזוי אָפּגילטן. ער האָט געמיינט, אז ס'וועט אים אויסקומען אַ סאַך צו זוכן, צו איבערטרייסלען אַלץ—ערשט נאַ דיר! אלץ איז פאַרטיק.

— נעם דעם אַלטן אפן וואָגן. נעמט מיט זיך א קוילנוואַרפער. גיט אַכטונג אפן אלטן. מאַרש אין שטעטל!

אַוועקפאָרן אין שטעטל.

אַפן גאַניק פון אַ הייזל איז ארויסגעשפרונגען אַ יידישער יינגעלע. אַז ער האָט דערזען דאָס מיליטער, האָט ער זיך געוואָלט אַ לאָז טאָן צוריק, נאָר ס'איז שוין געווען צו שפעט.

איינער פון די זשאָלנערן האָט באַמערקט דעם יינגעלע און האָט באַ אים געפרעגט:

— וואו איז דאָ די גמינע? נו, זאָג שוין גיכער! נו, זאָג, הינטל! דער יינגעלע האָט פון שרעק דאָס לאָשן פאַרלאָרן און האָט געשוויגן.

— אַך דו, זשידיוק!—האָט אַ זשאָלנער אויסגעשריען און ניט אַראָפּקרי-כנדיק פון פערד, האָט ער מיטן פוס אַ שטויס געטאָן דעם יינגעלע אין פּאָנים.

דער יינגעלע האָט זיך אַ דריי געטאָן און איז אַ פאַרבלוטיקטער געפאַלן.

די זשאַלנערן זיינען מיט אַ הילכיקן כאַיאָשן געלעכטער אָפּגעפּאָרן ווייטער.

לויט לאַסטאָווסקעס באַפעל האָט מען אין שטעטל איינגעאָרדנט דעם „פּריוואַל". דער אָטריאַד האָט זיך צעזייט איבערן שטעטל, איבער די דירעס. די זשאַלנערן האָבן זיך געלאָזט דינען, מע האָט געפּאָדערט פוטער און אייער און אַלדאָס גוטס.

מע האָט אָבער פונדעסטוועגן אַוועקגעשטעלט אַ פאַרשטאַרקטן קאַראַ־אול, ווייל מע קען ניט וויסן—אימעצער קען אָנפאַלן אַפן אָטריאַד. און מוכאָס אָטריאַדן טוען אָפּ גאַנץ אָפט אַזעלכע זאַכן.

די זשאַלנערן האָבן זיך אַ ביסל צורירט. מע האָט זיך גענומען פאַר די איינוואוינער און איבערהויפּט פאַר די מוידן.

געשרייען, געלעכטער, זיפּצן און פּייפערייען האָבן זיך געטראָגן איבערן שטעטל.

און דאָ, באַ דער זייט, האָבן די אָפיצערן מיט לאַסטאָווסקין בעראָש אויסגעפרעגט דעם אַלטן.

— נו, אַזוי, אַזוי. איך האָב קיין טאָעס ניט געהאַט. אַלע סימאָנים זיי־נען אָפן טיש. דאָס איז ער! ער, געוויס ער. מע טאָר ניט פאַטערן קיין צייט. מע מוז אָנהויבן. זאָל מען דעם אַלטן אַריבערפירן אין אן אַנדער צימער, זאָל ער דאָרטן וואַרטן.

דעם טשינאָווניק האָט מען גענומען אונטער די הענט. מע האָט אים אַוועקגעפירט אין אַ צווייטן צימער און אים אַוועקגעזעצט אַף אַ ביינקל.

די אָפיצערן האָבן זיך געאייצעט, ווי טוט מען, אַז מע זאָל געווים, אַף זיכער, כאַפּן מוכאָן. מע דאַרף זיין זייער פּאָרזיכטיק, ווייל מיט מוכאָן טרייבן שפּאָס איז ניט פון די גוטע זאַכן. דאָס איז איינס. און צווייטנס—ווער ווייס צי דאָס, וואָס דער טשינאָווניק זאָגט, איז אַן עמעס. כאָטש לאַסטאָווסקי אַליין איז געווען זיכער, און האָט געגלויבט אין די רייד פונם טשינאָווניק, נאָר ניט אַלע אָפיצערן זיינען מיט לאַסטאָווסקין מאַסקים געווען.

— ווער ווייס עפּשער איז ער גאָר מוכאָס אַן אַגענט?—האָט איינער פון די אָפיצערן געזאָגט. און אָט די ווערטער זיינען ווי אַ שוואַרצע כמאַרע געהאַנגען איבער די גערדאַנקען פון די אָפיצערן.

נאָר פּאָרוטשיק לאַסטאָווסקי האָט געפונען אַן אויסוועג:

— דעם אַלטן דאַרף מען קאַטעווען, ביז וואַנען ער וועט אויסזאָגן אַלץ, וואָס ער ווייס. און באַנאַכט דאַרף מען אַרומרינגלען דעם דאָרף און—אָדער כאַפּן מוכאָן, אָדער זיך אָפּרעכענען מיט די פויערים. אָבער אַזוי אָפּרעכענען זיך, אַף אן עמעס, ווייל אַלע זיינען זיי מוכאָס אַלע פויערים העלפן מוכאָן. און איצטער קען מען אַ הוליע טאָן. און באַנאַכט—צו דער אַרבעט...

— מוידן און וויין אַ הער!—האָט באַפוילן לאַסטאָווסקי.

ס'איז אופגעגאַנגען נאַכט.

## קאפיטל 12.

ס׳איז אָנגעקומען די נאַכט...

נאסטא האָט אפן פריפעטשיק אַ קינעלע אָנגעצונדן. אין דרויסן, איבער די פויערשע הויפלעך האָט א ווינט געפייפט. פון אונטער די וואָלקנס האָבן צייטנווייז שטערנדלעך ארויסגעקוקט, און פון באַנאכטיקער קעלט האָבן זיך די הייזלעך נאָך איינגער געטוליעט איינס צום צווייטן. נאָר די פענסטער-אויגן פון די הייזלעך האָבן, ווי שטענדיק, פרידלעך געלויכטן אין נאכט אַריין.

בישכיינעס מיט נאסטעס כאטע איז געשטאנען די כאטע פון דעם זיידע פאכאָם אדאָיטשיק. ער איז געווען דער סאמער אָרימסטער פויער אין דאָרף. דעם עמעס זאגנדיק, איז פאכאם אדאיטשיק ניט געווען אזוי אלט אין יארן, נאר זיינע 58 יאר האבן זיך געלייגט אף זיינע פלייצעס מיט אזא שווערקייט, אז ער האט אויסגעזען ווי אן עמעסער זאקן. און מע פלעגט אים טאקע רופן זיידע פאכאם אדאיטשיק.

פאכאם אדאיטשיק האט ניט געהאט קיין סאך אייגענע ערד. דאס שטיקעלע ערד, וואס האט זיך הינטער זיין כאטקע געצויגן, האט אים קאם, קאם געגעבן די מעגלעכקייט צו אויסשלאגן וואסער אף קאשע. פאכאם אדאיטשיק איז געווען א הארעפאשניק א פ ו י ע ר. ער האט געהארעוועט ווי אן אייזל, נאר פון זיין גאנצער הארעוואַניע אף זיין גאנצן לעבן האט ער זיך ניט געקענט קויפן קיין בהיימעלע אפילע. און קויפן א בהיימע—דאס איז געווען דער איינציקער פארלאנג, וועלכן ער האט געהאַט זיין גאנצן לעבן...

אמאל זיינען בא פאכאמען געווען קינדער. פיר האט ער געהאט, אלע געשטארבן. דער הונגער האט זיי אוועקגעלייגט, זיינע בלאווע, קראנקע קינדער. און פאכאם האט דעמאלט אנגעהויבן שיקערן פון צארעס. שיקערהייט האט ער זיין ווייב מאקעסרעצאך געשלאגן, געשלאגן און געשריען, זי זאל אים ווידער א זון געבוירן. איז איינמאל, ווינטער, פאכאם א שיקערער א היים געקומען. פאר גארנישט, אומזיסט האט פאכאם מיט א שייטל האלץ דער ווייב די ביינער אנגעבראכן. זיין ווייב האט זיך צעוויינט און איז פון שטוב אנטלאפן. שטילערהייט אן געשרייען האט זי אין שטאל פאר דער צייט וואסילען געבארן. קאם א לעבעדיקע איז פאכאמס ווייב צוגעקראכן צו דער כאטקע, אריין, און האט מיט אירע בלויע הענט דאס קינד צו איר קראנקן הארצן צוגעדריקט.

אַף מאָרגן האָט פאַכאָם פאַרשטאַנען, וואָס ער האָט געטאָן. איז ער צוגעגאַנגען צום ווייבס געלעגער און האָט פריינטלעך, ווי ער האָט געקענט, זי געגלעט איבערן קאָפּ. ער האָט געוואָלט עפּעס זאָגן איר אַ וואַרים וואָרט—נאָר ס׳איז גאָרנישט ניט אַרויס.

פאַכאָם האָט זיין גאַנצע ליבע אַף וואַסילן אָפּגעגעבן. און וואַסיל האָט אויסגעהאַלטן און איז געוואַקסן אַ קרעפּטיקער יינגל. צוליב וואַסילן האָט

פּאַכאָם דאָס טרינקען געוואָרפן און האָט ווידער געהאָרעוועט. און ניט אומ-זיסט, ווייל וואַסיל האָט געבליט און געוואָקסן געזונט און פריש. וואַסיל איז געווען פּייאיק צום ביכל, פּייאיק אין דער באַלעבאַטישקייט. ניט אומזיסט האָט די גאַנצע דאָרפישע יוגנט אַזוי ליב געהאַט וואַסילן. אַפילע די אַלטע פּוי-ערים האָבן אים געאַכט פאַר זיין וויסן אין די שוואַרצע פינטלעך. און אויך דערפאַר, ווייל ער איז געווען א קלוגער און אַ האָרעפאַשנער יונג.

ווען וואַסיל איז אונטערגעוואָקסן, איז אים צוגעקומען אַ ברודער סטיאָפּ-קע. וואַסיל האָט זיך שטאַרק באַפריינדעט מיט זיין ברודער. און זיי ביידע זיינען געוואָרן כאַווער מיט יאנקא פּעטרוקאָוו. יאַנקא פּעטרוקאָוו, וואַסילס שאָכן, איז געווען אַן עמעסער דערוואַקסענער פּויער, כאָטש ער איז אינגאַנצן אַלט געווען 16 יאָר. די יונגע שקאָצים, וואָס זיינען געווען אין איין עלטער מיט וואַסילן און יאַנקען, האָבן זיך געוואונדערט, ווי די עלטערע פּויערים האַלטן זיך אייצעס מיט זיי.

וואַסילס ברודער, דער 10 יאָריקער סטיאָפּקע, איז געווען אַ יאַט אַ בריען. ווי פונקען פלעגן פליען די געדאַנקען אין זיין קודלאַטן קעפּל. ער פלעגט זיך קיינמאָל ניט קענען איינהאַלטן אין פלעגט מוזן אַרויסזאָגן זיינע געדאַנקען. דערפאַר פלעגט ער באַקומען זיינס, נאָר איס האָט דאָס ווייניק געקימערט.

אָט אין דעם אָוונט געפינט זיך סטיאָפּקע איינעם מיט אַלע עלטערע פּויערים. כאָטש דער וועטער איז היינט ניט גאָר קיין גוטער, האָבן זיך דאָך די פּויערים צוזעצט אַף אַ פּריזבע און שמועסן. פאַראַן טאַקע וועגן וואָס צו שמועסן. די פּאָליאַקעס טרעטן אָפּ, דאַרף מען זען באַהאַלטן די פּי, וואָרום די פּאָליאַקעס האָבן אַ טעווע, אַז זיי נעמען דאָס צו מיט זיך, ווען זיי אַנטלויפן. האָט מען באַשטימט: מאָרגן פרי פּאַרטרייבן די פּי אין טאָל הינטער „קריוואָראָג", וואָס געפינט זיך לעבן די זומפּן, אין די וועלדער פון פּאַן פּאָטאָצקי. נאָכדעם האָט מען זיך צערעדט וועגן דעם, פון וועמען אַלע האָבן געע-טראַכט-וועגן מוכאַן.

— מע זאָגט, אַז ער האָט באַ זיך אַ מאַסע באָלשעוויקעס. און מע זאָגט, אַז ער אַליין איז אויך אַ באָלשעוויק—האָט גערעדט אַ געוועזענער סאָלדאַט מאַטוויי.

— און מיר זיינען אויך באָלשעוויקעס. מיר וועלן אויך זיין באַ מוכאַן, האָט אויסגעשריען סטיאָפּקע.

— דו ביזט נאָך ניט דערוואַקסן צו באָלשעוויקעס! דו דאַרפסט נאָך באַ דער מאַמען די ברוסט זויגן, קליינער דו!—האָט געלערנט מאַטוויי.

סטיאָפּקע האָט זיך באַליידיקט: אַרום און אַרום שטייען מיידלעך און מאַטוויי רעדט אַזוינע ווערטער וועגן אים. סטיאָפּקע האָט זיך אַזוי באַליידיקט, אַז טרערן האָבן אָנגעהויבן רינען פון זיינע אויגן.

— נו—זאָגט סטיאָפּקע—אויב מיר זיינען ניט קיין באָלשעוויקעס, זיינען מיר מאַקסאָמאַלצעס... איר גלויבט ניט, טאָ פרעגט באַ וואַסילן, אָדער באַ יאַנקען.

סטיאפקע האָט זיך געהיצט. נאר ווי ער האָט האַמערקט באַזילס בליק, איז סטיאפקע אַנטשוויגן געוואָרן.

און אז מע האָט אנגעהויבן ריידן וועגן מוכאן, האבן די פויערים מיט דאָרשט געשלונגען יעדעס ווארט. און ווען ס'איז שוין פינסטער געווארן, האבן זיך פויערים אנגעהויבן פאנאנדערגיין אהיים און אפן פריזבע איז געבליבן נאר די יונגווארג.

— יאטן אהער!—האט באפוילן וואסיל. און ווי נאר די כעוורע האבן זיך צונויפגעזאמלט אין א קרייז, האט ער שטיל א פרעג געטאן:

— אלע דא?

— אלע—האט סטיאפקע געענטפער פאר אלעמען.

— איז אט וואס, כלאפצעס,— שוין דארף מען געבן צו וויסן מוכאס אטריאד, אז בא אונז אין דארף, באם פאטשט-טשינאווניק אין שטוב, ליגט א פארהאונדעטער פוילישער אָפיצער. ווי עס זאל ניט זיין, מע מוז שוין גיין און מעלדן וועגן דעם דעם אטריאד. עפשער האט דער אפיצער בא זיך עפעס וויכטיקע פאפירן, עפשער וועט ער אליין צוניץ קומען. ווער, יאטן, וועט גיין?

— אלע. אלע וועלן מיר גיין—האבן אלע א ברום געטאן.

— נו, גוט, איז אט וואס... צווייען זאלן גיין: יאנקע און סטיאפקע. ער איז כאטש א קליינער יאטל, נאר ער איז ניט איינמאל בא מוכאן געווען. און איר יאטן צעגייט זיך א היים, מע זאל ניט קענען עפעס כוישעד זיין.

באלד איז אפן פריזבע שוין קיינער ניט געווען. די כאטקעס זיינען אנטשוויגן געווארן און האבן אנגעהויבן צו דרעמלען.

## קאפיטל 13.

נאכט. דאס דארף שלאפט. דאס דארף הערט ניט ווי דער פוילישער שטראף-אטריאד פארט אריין, פארט אריין שטילערהייט.

אין פינסטערניש נאכט זעט מען קאם די שאטנס פון דעם קאוואלערישן אנפלי... לויט לאסטאווסקיס באפעל איז דער אטריאד שטום געווארן. דער אטריאד איז שוין אין דארף.

א מענטשן אכצן באוואפנטע מיט לאסטאווסקין בערֹאש זיינען אריינגעפארן אין דארף און די איבעריקע האבן פון וייטן פארדעכטיק געקוקט אף די פינצטערע הייזלעך פון דארף.

הינטער לאסטאווסקין האט געריטן אף א פערד דער אלטער פאטשט-טשינאווניק. ער האט זיך מיטביידע הענט אן דעם זאטל געהאלטן. בא די זייטן פונם אלטן זיינען צוויי זשאלנערן געפארן, און הינטער די דריי פיגורן איז שוין געפארן די איבעריקע קאוואלעריע.

— וואו איז דיין כאטע?—האט לאסטאווסקי געפרעגט באם טשינאווניק.

— אט, די ערשטע אין אנהויב דארף.

זע זשע, פשאַ קרעוו, אויב דו זאָגסט נאָר א ליגן, וועסטו באַ מיר שוין פוילן.

דער טשינאָווניק האָט געשוויגן.

צוגעפאָרן צו דער כאַטע. זיך אָפּגעשטעלט. די זשאַלנערן זײנען פון די פערד אַראָפּגעקראָכן. האָבן אַרומגערינגלט די שטוב און האָבן ציטערנדיק אָנגעהויבן צוגײן צו דער כאַטקע.

— דער אַלטער פאַרויס! — האָבן די זשאָלנערן געשריען און מיט רעוואָלווערן אין די הענט, זיך באַהאַלטנדיק הינטער דעם אלטנס פּלײצעס, האָבן זײ אָנגעהויבן צוצוגײן הינטער די טירן פון דער כאַטע.

דער אַלטער האָט אָנגעקלאַפּט אין טיר.

קײן ענטפער. אַלע האָבן זיך נאָכמער אָנגעשטרײנגט. דער אלטער האָט נאָך שטאַרקער אַ קלאַפּ געטאָן. ווידער שטיל.

דעמאָלט האָט מען לויט לאַסטאָווסקיס באַפעל פון אלע פיר זײטן די פענצטער אויסגעשלאָגן און אָנשטעלנדיק די רעוואָלווערן האָט מען געוואַרט.

לאַסטאָווסקי האָט מיט א פאַרענדערטן קאָל באַפוילן:

— קריך אַרויס, אַז ניט שיסן מיר.

קײן ענטפער.

— קריך אַרויס, אַז ניט וועלן מיר די שטוב אונטערצינדן — האָט לאַס-טאָווסקי אויסגעשריען.

די כאַטע שווײגט ווידער.

— אַרומקוקן די שטוב! — האָט אויסגעשריען לאַסטאָווסקי.

פינף זשאָלנערן האָבן זיך אַ וואָרף געטאָן אויסצופילן דעם באַפעל פונם אָפיצער.

אין כאַטע האָבן זײ באַמערקט אַף אַ געלעגער אַ שלאָפנדיקע פיגור.

— ער איז דאָ! — האָבן די זשאָלנערן אויסגעשריען און האָבן זיך אַ ביסל אָפּגעקערט צוריק.

— נעמען אים אַ טויטן אָדער אַ לעבעדיקן! — האָט דער פּאַרוטשיק באַפוילן.

— גיב זיך אונטער!... — האָבן די זשאָלנערן געשריען, פונקט ווי מען וואָלט זײ געקוילעט.

עס איז געווען שרעקלעך שטיל. קײן ענטפער איז ניט געווען. ענדלעך האָט אײן זשאָלנער באַשטימט צו צוגײן צו דער שלאָפנדיקער פיגור. איז ער צו-געלאָפן צום געלעגער און האָט א ריס געטאָן די קאָלדרע. אַ געשרײ האָט זיך אַרויסגעריסן פון זײן ברוסט. אזאַ געשרײ, אַז די הינטערשטע זשאָלנערן האָבן אָנגעהויבן אנטלויפן צוריק.

דער זשאָלנער האָט געשריען דערפאַר, ווײל אנשטאָט אַ מענטשן, איז אַפן געלעגער אונטער דער קאָלדרע געלעגן אַ גאַרב שטרוי. און ווען מע האָט גוט אַרומגעקוקט דעם גאַרב שטרוי האָבן זײ אַ צעטעלע געפונען:

„פון דאַנען האָב איך זיך ארויסגעקליבן. איך בעט מיר אנטשול-דיקן דערפאַר, וואָס איך האָב ניט געוואַרט ביז איר זייט געקומען; נאָר מיסטאָמע וועלן מיר זיך נאָך ערגעץ זען. גיט איבער פון מיינטוועגן אַ דאַנק דעם נאטשאלניק פון 4-טן מיליטער-צירקל פאַר זיין אָוונט-ברויט.

מוכא.

עטלעכע מינוט איז געווען רואיק. אלץ איז אנטשוויגן געווארן. דער אַלטער טשינאָווניק האָט געציטערט.

— פירט אים נאָך מיר — האָט געזאָגט דער פּאַרכמאַרעטער לאסטאווסקי און האָט דערביי אַ שטויס געטאָן דעם אלטן אין זייט.

מע האָט דעם אלטן געכאַפּט פאַרן קאָלנער און אים אוועקגעשלעפּט אין אַ צימער נאָכן פּארוטשיק.

— נו...ו ...? – האָט געבורמט לאסטאָווסקי.

דער דערשלאָגענער נאסטעס טאַטע, ווייס ניט וואָס טוט זיך עס דאָ. וואו האָבן זיך אַהין געטאָן זיין ווייב מיט זיין טאָכטער.

— נו...ו ...? – האָט לאסטאָווסקי נאָך אמאָל א פרעג געטאָן — איז נאַ דיר אַלטער קעלעוו! – און לאסטאָווסקי האָט דערלאנגט דעם אלטן מיטן רעוואָלווער-הענטל אין קאָפּ.

אַ באגאָסענער מיט בלוט האט זיך דער אלטער אַ ווארף געטאָן אַפן דיל.

— אופשטיין! — האָט דער פּאָרוטשיק באַפוילן — אופשטיין, כאַם! אופשטיין, קעלעוו, אַז ניט – שיס איך אַפן אָרט!

דער אלטער האָט מיט איין האַנט געהאַלטן זיין צעמאַזיקטן קאָפּ און מיט דער צווייטער האט ער זיך געפּרואווט אופהויבן. נאר די קויכעס האָבן ניט דערלויבט דאָס צו טאָן, און ער איז קרעכצנדיק ווידער געפאַלן אן ד'ערד.

— אופשטיין!–האט מיט מער בייזקייט געשריען דער פּאָרוטשיק.

מיט די לעצטע קויכעס האט זיך דער אלטער עטוואָס אופגעהויבן, נאָר אין דער רעגע האָט אים לאַסטאָווסקי מיט זיין שטיוול דעם פּאָנים צעשלאָגן.

— אופשטיין!–האָט ווידער געשריען לאַסטאָווסקי. נאר דער אלטער האָט שוין מער קיין קויאַך ניט געהאַט זיך א קער צו טאָן, ער האט זיך געשלאָגן אן דיל ווי אַן אונטערגעשאָסענע פויגל.

— פון שטוב צו שטוב–אן אונטערזוך מאַכן!–האָט לאַסטאָווסקי באפוילן.

אין עטלעכע רעגעס ארום זיינען געשרייען און שיסערייען זיך צעהאַנגען איבערן דארף. .

דער אלטער פאַכאָם, דערהערנדיק דעם גוואַלט, וואָס איז איבערן דארף געהאנגען, איז ארויסגעלאָפן אין פירהויז. נאָכדעם איז ער ווי א מעשוגענער צוריק אין שטוב אריין, נאָכדעם–צוריק אין פירהויז און צוריק אין שטוב

און האט זיך אנגעהויבן דרייען אף איין ארט. נאר וואסיל און סטיאָפּקע זיינען געווען רואיק. סטיאָפּקע האָט שוין פון אונטערן באַנק די האַק געכאפּט און האָט געווארט. פאכאם האט דערזען די האַק אין די הענט פון זיין קלע-נערן זון, האָט ער זיך נאָך מער דערשראָקן און האָט אנגעהויבן שרייען אף סטיאָפּקען, אז יענער זאָל אוועקלייגן די האַק אפּן ארט.

— זיי זיינען דאָך ניט קיין כאַיעס—האָט ער געזאָגט—צוליב וואס וועלן זיי גלאָט אזוי נעמען און האַרגענען? וואס זיינען זיי גאַזלאָנים צי בלוטזויגער? און דער אַלטער האָט מיט זיינע שוואַכע הענט ארויסגעכאפּט די האק פון סטיאָפּקעס הענט און האָט זי אונטערגעוואָרפן אונטערן באַנק.

אין דער רעגע האָט עמיצער אָנגעקלאַפּט אין טיר. פאכאָם האָט זיך ארייננגערוקט אין א ווינקל און איז געשטאַנען ווי א ליימענער.

— ע פּ ן ! — האָבן זיך כּון גאַס קוילעס געהערט און איינצייטיק האָט עמיצער מיט פריקלאַדן אין טיר געקלאַפּט. די טירן האָבן זיך צעשפּאָלטן. די זשאַלנערן האבן באַמערקט אין ווינקל דעם אלטן פאכאם און האָבן זיך צעשריען:

— אך, דו הינטיש בלוט! דו האָסט נאָך געוואלט קעגן אונז ארויסגיין?

— פאנעלען! איך, איך... האָט געמורמלט דער אלטער פאכאם. נאר ווייטער איז גאר ניט ארויס בא פאכאמען. די ווערטער זיינען ווי א ביין אין האלדז געשטאַנען, ניט אהער, ניט אהין.

אין פּירהויז איז אריין לאסטאָווסקי.

— וואס קוקט איר!—האָט ער געשריען.

די זשאָלנערן האָבן זיך ווי פאַרשעמט. איינער פון זיי האָט זיך גע-וואלט פארטיידיקן:

— אז אָט דער... האט ניט געוואלט עפענען...

— אַהאַ!—אזוי גאר!—האט לאַסטאָווסקי געשריען און איינצייטיק האָט זיך זיין רעוואָלווער אראָפּגעלאָזן אפּן אלטנס קאָפּ.

— פאַן...—האָט א געשריי געטאָן פאכאָם און איז אנטשוויגן געווארן...

פונקען האָבן אָנגעהויבן פליען אין וואסילס אויגן. ער האָט זיך ארומ-געקוקט אין אַלע זייטן און האָט זיך ווי א מעשוגענער וואָלף א ווארף גע-טאָן אפּן אפיצער, וואָס האָט ערשט זיין טאַטן, וואסילס טאטן, געשלאָגן, געמיימיסט.

אַז דער פארוטשיק האט באַמערקט, ווי דער האלב מעשוגענער יונג וואַרפט זיך אף אים, האָט ער פאַרגעסן, וואס ער האט צו טאָן, און האָט גענומען אנטלויפן. נאָר אפּן גאַס האָבן די זשאָלנערן ארויסגעכאַפּט באם יונג פון די הענט זייער קאָמאַנדיר.

דער קאָמאַנדיר האָט געציטערט. ער האט לעכאַטכילע ניט געוואוסט וואָס צו טאָן, וואָס צו זאָגן, נאָר אין עטלעכע מינוט ארום האט ער באַפוילן:

— צעשיסן!... דאָס דאָרף צינדן!

פרימאָרגן האט זיך שוין אָנגעהויבן רוקן אפן דאָרף, ווען די זשאַל-נערן האבן וואסילן צו א הילצערנע וואַנט צוגעפירט שיסן.



טראַ — ראַ — ראַך האָט זיך דער ווידער קאָל געטראָגן.

דאָס אלטע דאָרף האָט זיך געציילעמט פון שרעק. און דער יונגער סטיאָפקע, וואַסילס ברודער, איז צו דער ערד געפאַלן און האָט פיבערדיק גענו-מען פויזען צום וואַלד.

און דאָס דאָרף איז אין פייער אוועק. ווי אן אונטערגעצונדענער פויגל האָט עס מיט אירע פליגלען געפאַכט אין דער סרייפע. ווי פון זיין האלדז ארויס האָבן זיך געטראָגן די געשרייען פון די פויערים, וואָס האבן זיך גאָר-ניט געריכט אַפן אומגליק. זיי האָבן געמוזט לאָזן זייער פאַרהאָרעוועטן איי-גנטום, זייער אָרעמן אייגנטום, און ווי פעדערן, אָפגעפליקטע פונם פויגל, זיינען זיי געפאַלן, די צעהאַרגעטע, די צעשאָסענע פויערים.

דאָס דאָרף איז געשטאָרבן.

ווען סטיאָפקע האָט דריי וויאָרסט הינטער זיך געלאָזן. איז ער אופגע-שטאַנען פון דער ערד און האָט געקוקט אַפן טויט פון זיין דאָרף. אין סטי-אָפקעס אויגן זיינען טרערן געשטאַנען. פאַר דער נאַכט איז סטיאפקע געוואָרן אַן ערנסטער, דערוואקסענער פויער.

## קאפיטל 14.

סטיאָפקע האָט זיך גיך אין די הענט גענומען. ס'איז קיין צייט ניט געווען אַריינלאָזן זיך אין טרויער. ער האָט געדאַרפט וואָס גיכער אָנזאָגן מוכאס אָטריאַד, וועגן דעם, וואָס דער פאַנסקער אָטריאַד האָט צעטאָן מיט זיין דאָרף. סטיאָפקע האָט געוואוסט דעם וועג צום אָטריאַד: וואַסיל, ווען ער האָט געלעבט, האָט אים ניט איינמאל געשיקט אהין מיט וויכטיקע שליכעסן.

און דעם לעצטן, פּראַקטישן מאָל, איז שוין סטיאָפּקע ניט ווילנדיק א העלד געוואָרן. סטיאָפּקע וועט קיינמאָל ניט פאַרגעסן יענע מינוטן.

לויטן באַפעל פון זיין ברודער באַזיל (וואסיל), וואָס איז געווען דער אָרגאַניזאַטאָר פון קאָמיוגישן ראיאָן אין אונטערערד, איז סטיאָפּקע געגאַנגען דעם לעצטן מאָל אין מוכאַס אטריאַד צו מעלדן וועגן דעם פוילישן אָפיצער. און צוריק איז שוין סטיאָפּקע מיט פינף פּאַרטיזאַנער געגאַנגען כאַפּן מוכאַס סוינע.

און דער „סוינע" איז דאָך געווען דער פירער פון די פּאַרטיזאַנער— זייער קאָמאַנדיר און ברודער. אין דעם פאַרוואונדעטן, וועמען מע האָט געוואלט כאַפּן, האָבן זיי גלייך דערקענט מוכאַן. מע וועט דען מוכאַן ניט דערקענען?

און ווען סטיאָפּקע האָט דערזען אַלץ, וואָס שפּעטער איז געווען —האָט אים אַזש א שוידער אָנגעכאַפּט. נו, אָט איז סטיאָפּקע א העלד געוואָרן.

באַנאַכט האָבן די פּאַרטיזאַנער אַוועקגעפירט מוכאַן, פערד און וואָגן האָט געגעבן יאַנקע.

אַזוי איז אויסגעפאַלן. מוכא האָט צו זיך אין לאַגער אַוועקגעפירט נאַסטאַ מיט איר מאַמען. אַזוי האָט מען געמוזט טאָן, ווייל אויב ניט, וואָלטן די פּאַנעס זיי געהאַרגעט.

ווער ווייס, וואָס האָט זיך נאַסטאַ אַזוי געפרייט... נו, אַ מיידל... נאָכדעם נאַכט. אַ סרייפּע—און באַזיל איז שוין ניטאָ... ווידער האָבן די געדאַנקען אָנגעהויבן פייניקן סטיאָפּקען. סטיאָפּקע האָט גאָרניט געזען די זון, וואָס האָט אַזוי וואַרים אירע שטראַלן געשיקט. סטיאָפּקע איז שנעל געגאַנגען. די סאָסנעס זיינען הינטער אים געבליבן. סטיאָפּקע טראַכט וועגן אָטריאַד. אין אָטריאַד איז נאַסטאַ, איי, אַ יאַט אַ מויד! שוין אַ פּאַרטיזאַן, זי איז בעעמעס ווערט אַ מאַטאָנע דערפאַר. נאָך וואָס פאַר אַ מאַטאָנע? אָט אַ שטיק הימל-בלוי נאַסטען אַ טיכל.

און אָט איז שוין דער געדיכטער וואַלד. אַך, וואָס פאַר אַ גוטער וואַלד איז היינט! עפּעס ווי ער רוקט זיינע נאָדל-הענט מיט סטיאָפּקען צו באַגריסן זיך! סטיאָפּקע האָט אַ פייף געטאָן. דער פייף האָט זיך ווייט פאַרקייקלט און האָט סטיאָפּקען פון וויטן אַן ענטפער-פייף געבראַכט. דעמאָלט האָט סטיאָפּקע באַמערקט, אַז ער שוין ניט ווייט פון מוכאַס אָטריאַד. סטיאָפּקע האָט ווידער אַ מאָל אַ פייף געטאָן. צוויי מאָל—קורץ, איינמאָל—לאַנג, האָט אָנגעהויבן דורכפייפן זיך, סיגנאַליזירן דעם וואַלד. און סטיאָפּקע האָט מיטאַמאָל דערהערט הינטער זיך אַ געשריי:

— „שטיי"!

סטיאָפּקע האָט זיך אָפּן געשריי ניט געריכט, האָט ער זיך אַביסל דערשראָקן. ער האָט זיך אומגעקוקט. זעט ער, צוויי ביקסן זיינען אָנגעצילט אַף

אים. נאָר סטיאָפּקע האָט מיטאַמאָל דערהערט אַזאַ פּראָסטן און גוט באַקאַנטן קאָל.

— אַ, דאָס ביזטו, סטיאָפּקע, מיט אַ שליכעס פון באַזילן, צו וואָס?

דינע קנייטשן האָבן זיך צעלייגט איבער סטיאָפּקעס פּאָנים. ער האָט זיך צענויפגעדרייט פון ווייטאָק. קעדיי צו איינהאַלטן די טרערן האָט ער אָנגעהויבן צו פינטלען מיט די אויגן און האָט אַרויסגערעדט:

— ניטאָ שוין מער... באַזילן...

פּלאָנטערנדיק זיך אין די רייד, האָט סטיאָפּקע דערציילט פאַר די פּאַרטיזאַנער, וואָס עס האָט זיך אָפּגעטאָן באַ זיי אין דאָרף. די יונגען האָבן געהערט, געהערט און אין די בריסט האָבן שטאַרקער און שטאַרקער געקלאַפּט זייערע הערצער.

— מע האָט דאָס דאָרף אָנגעצונדן איינצייטיק פון אַלע פיר זייטן. מע האָט געשלאָגן מיט די פּייקלאַדן. מיין טאַטן מיט אַ רעוואָלווער-הענטל. מאַטוויי איז אַרויסגעלאָפן אין דרויסן און האָט אָנגעהויבן שרייען—האָט אים אײמעצער מיט אַ שפּיז צעשטאָכן...

דער וואַלד האָט זיך פאַרכמורעט, הערנדיק די דערציילונג. ווען ניט ווען האָט ער מיט זיין קאָפּ געשאָקלט, ווי ער וואָלט ניט פאַרשטאַנען, ווי קומט צו מענטשן אַזאַ ווילדקייט.

און דער פאַרוואונדעטער אַטאַמאַן האָט זיך אויך צוגעהערט צו דער מאיסע, וואָס סטיאָפּקע האָט מיט זיין קליינגנדיקן קעלכל דערציילט. און ווען סטיאָפּקע האָט דערמאָנט, ווי יאַנקעס מאַמע האָט זיך אין פייער אַריינגעוואָרפן, האָט דער וואַלד-אַטאַמאַן טיף אַ קרעכץ געטאָן.

סטיאָפּקע האָט מיט זיין דערציילונג געטראָפן אין מוכאס האַרץ.

סטיאָפּקע האָט עס ניט געוואָלט. ער האָט זיך אַליין די גאַנצע צייט קוים איינגעהאַלטן פון טרערן. ער האָט געוואוסט, אַז אויב ער וועט אָנהויבן וויינען, וועט זיך דאָ קיינער ניט קענען איינהאַלטן און מע וועט אויך אָנהויבן וויינען—און סטיאָפּקע האָט זיך געשטאַרקט. און מאַטוויי אַליין האָט דאָך געזאָגט, אַז סטיאָפּקע דאַרף נאָך האַלטן דער מאַמעס ברוסט אין מויל—ניין, ניין, סטיאָפּקע וועט ניט וויינען!

אָבער אַ שוידער איז ווי אַ בליץ דורכגעלאָפן איבער סטיאָפּקעס פּאָנים. נאָר סטיאָפּקע האָט געשוויגן.

— זאָלן זיי אַלץ וויסן—האָט ער געטראַכט— און סטיאָפּקע האָט זיך פאַרטצווייגט.

— איבער וועלכן וועג איז געגאַנגען זייער אָטריאַד?—האָט מוכא געפרעגט באַ סטיאָפּקען.

— איך ווייס ניט—האָט סטיאָפּקע געזאָגט און האָט געפילט, ווי ער איז רויט געוואָרן: דער אַטאַמאַן אַליין האָט אים געפרעגט און ער ווייס ניט.

— דעם אָטריאַד אַף צווייען צעטיילן-מיט איין טייל וועט אָנפירן פּאָד-לעסני. מיט דעם צווייטן-איך אַליין. דעם וועג זאָל מען האַלטן איבער די זומפּן, מאַכן אַ זאַסטאַווע.

קיינער האָט מוכאן ניט דערווידערט. ווייל מע האָט געוואוסט, אַז זיין וואָרט-איז אייזן. באַשטימט-וועט מען מאַכן. אָבער ווי וועט ער, אַ קראַנקער, פאָרן?—האָבן זיך געאייצעט די פּאַרטיזאַנען.

און סטיאָפּקע האָט אַ קלער געטאָן און געזאָגט:

— און איך וועל מיט דיר פאָרן. אין צווייען איז ניט איינער, פאַר-שטייסט.

— און אַף וועמען וועלן מיר לאָזן נאסטען מיט איר מאַמען? ניין, ברו-דערקע, דו, זיי אַזוי גוט, נעם זיי אונטער דיין שוץ-האָט שמייכלענדיק גע-זאָגט מוכא.

— נו, גוט - האָט סטיאָפּקע איינגעשטימט—דו קענסט זיי זיכער פאַרלאָזן אַף מיר. דו זעסט, ס'ארא יאַט איך בין! איך האָב זיך ניט צעוויינט—האָט פלוצים אויסגעשריִען סטיאָפּקע און איז ווידער רויט געוואָרן. ער האָט זיך פאַרשעמט פון דעם, וואָס ער ליובט זיך אַליין.

— גוט-האָט געזאָגט מוכא—נאָר איך וועל דיר דאָ לאָזן נאָך צוויי כלאָפּצעס. זיי וועלן דיר העלפן. גוט?

זעענדיק, אַז סטיאָפּקע איז אַ ביסל באַליידיקט, האָט מוכא, שמייכלענדיק, צוגעגעבן:

— זיי האָבן דאָך אויך ניט געוויינט...

אַף דעם האָט סטיאָפּקע ניט געענטפערט און געשוויגן.

## קאַפּיטל 15.

לעבן לאַסטאָווסקין האָבן זיך צונויפגעקליבן אַלע אָפיצערן און באַפול-מעכטיקטע פון דער דעפענזיווע.

— פּאַנאָווע אָפיצערן!—האָט אָנגעהויבן לאַסטאָווסקי—מע דאַרף אומ-בייטן די טאַקטיק פון קאַמף מיט מוכאַן. מיטן אָטריאַד וועסטו גאָרנישט ניט אופטאָן. דאָ דאַרף מען עפּעס צוטראַכטן אַן אַנדער זאַך... און אָט צוליב דער אַנדער זאַך האָבן מיר אייך אַהער טאַקע גערופן.

— מיר דאַכט, אַז מע וואָלט זיך געדאַרפט צעשיטן אין אַ קייט און דורכגיין איבער די וועלדער. ווייט פון דאַנען וועט דאָך מוכא ניט קאָנען אַוועקגיין-האָט געזאָגט לאַסטאָווסקיס אָטריאַד-פּאַרטרעטער פּשעצקי.

לאַסטאָווסקי האָט זיך נאָר פאַרקנייטשט. דאס איז אים ניט געפעלן געוואָרן.

— און איך וואָלט געזאָגט-האָט געזאָגט סאַראַטשינסקי, אַן אַגענט פון דעפענזיווע, אַז מע זאָל אַרויספאָדערן אַהער נאָך אַרבעטער פון דער דעפענ-זיווע-און מאַכן זיי פאַר „פּאַרטיזאַנער". איר פאַרשטייט? זיי וועלן דאַרפן

אַריין אין מוכאס אָטריאַד, ווי פּארטיזאנען. און דערנאָך... און מוכאַ וועט זיין אין אונזערע הענט.

— אַזוי, אַזוי, טויזנט מאָל אַזוי! פאַן סאראַטשינסקי איז געראָכט! אָט דאָס איז אַ גאנץ ריכטיקער וועג צו מוכאַן.

פאַן סאראַטשינסקי איז בא זיך שטאָלצער געוואָרן און האָט צוגעגעבן:

— איך וואָלט נאָך מער געזאָגט, פאנאָווע, אַז מע דארף קיין צייט ניט פאַרליִרן. לאָמיר גיין אַף די פרישע שפּורן. איך לייג פאָר, אַז דריי אָדער פיר פון אונז זאָלן זיך אָנטאָן אין פויערשע קליידער און גיין טיף אין וואַלד. מע וועט געוויס טרעפן אימעצן פון מוכאַס מענטשן. מירן זאָגן, אַז מיר זיינען פויערים. מיר וועלן שוין צוטראַכטן וואָס צו זאָגן. מע קען זאָגן, אַז אָט, מיר האָבן געליטן פון די פאנעס און אַזוי ווייטער. מיר בעטן הילף אין פאר־טיידיקונג... און דאָרט וועלן מיר שוין זען.

לאַסטאָווסקי איז מיט דעם פּלאַן געווען אינגאַנצן צופרידן.

— ס'גייט!—האָט ער געזאָגט—נאָר ווער, פאנאָווע, וועט עס גיין אַף דער שטיקל אַרבעט? די זאַך, איז דאָך, פאַרשטייט זיך, ניט קיין זיכערע נאָר געדיינקט—„זשעטש פאָספאָליטאַ!".

— איך גיי—האָט מוטיק אַ זאָג געטאָן סאראַטשינסקי...

— און איך, און איך, און איך,—האָבן ניט ווילנדיק אונטערגעהאַלטן די אַנדערע.

שנעל זיינען צוויי זשאָלנערן געשיקט געוואָרן אינם נאָענטן דאָרף נאָך פויערשע קליידער, אין עטלעכע רעגעס אַרום האָבן זיך דריי פיגורן אָפּגע־טיילט פון אָטריאַד און זיינען אַוועק טיף אין וואַלד.

## קאַפּיטל 16

סטיאָפּקע האָט זיך געהאַלטן פעסט. ער האָט טיף איִן זיך דערפילט, אַז ער איז פאַראַנטוואָרטלעך פאַרן אַטאַמאַן, פאַר דער גאַנצקייט פונ'ם לאַגער. אַרומגייענדיק אַרום לאַגער, פלעגט ער יעדער ווײַלע אַריינקוקן אין זעמ־ליאַנקע צו נאַסטען און מיט אַ באַרואיקנדיקער שטימע זאָגן צו איר:

— דו קענסט אָפּרוען. איך בין אַף דער וואַך. אַלץ וועט גוט זיין...

נאַסטאַ האָט געלאַכט. געלאַכט האָבן אויך די וועכטער, וועלכע מוכא האָט דאָ געלאָזן צו אַכטונג געבן איבערן לאַגער. איינער פון זיי האָט לאַ־כנדיק אַ זאָג געטאָן:

— דו ווייסט, סטיאָפּקע, עפּשער וואָלסטו געגאַנגען אויסשפּירן איִן וואַלד? מען קען נאָך אונז באַפאַלן...

סטיאָפּקע האָט אַ טראַכט געטאָן און געפרעגט:

— דער אַטאַמאַן פלעגט ווען עס איז שיקן די כלאָפּצעס אויסשפּירן צי ניין?

סטיאָפּקע האָט אָנגעקוועטשט אָפּן וואָרט „אַטאַמאַן”. מיט דעם האָט ער געוואָלט ווייזן, אַז ער ווייס די וויכטיקייט פונ׳ם וואָרט „אַטאַמאַן”

— ווי זשע דען? אומבאַדינגט. געשיקט... שטענדיק, ברודערקע, איז מען געגאַנגען אין אויסשפּירונג.

— נו, גוט, גיי איך—האָט געענטפערט סטיאָפּקע און האָט אויסגעשפּיגן. ער האט געטאָן דערפאַר, ווייל די דערוואַקסענע פארטיזאַנען טוען אויך אזוי. ער האָט געמאַכט א פאַרזאַרגטן אויסזען און האָט געזאָגט:

— נו, וועל איך גיין... און איר זאָלט אזוי גוט זיין, אכטונג געבן אף נאַסטען.

סטיאפּקע האט געמאכט עטלעכע טריט פאָרויס.

— עי, סטיאפּקע—האט א געשריי געטאָן דער פּאַרטיזאַן. איך האָב דאך עס געלאַכט! לאז, מע דאַרף ניט גיין אין אויסשפּירונג. מע דאַרף ניט.

סטיאפּקע האט זיך אפּגעשטעלט, האט זיך א ביסל א קנייטש געטאן, אויסגעשפּיגן און איז ווייטער אוועק.

סטיאפּקען איז געווען אזוי פריילעך אפן האַרצן. ס׳האט זיך אים געזונגען, ווייל ער איז געגאַנגען דורכן וואַלד אין אויסשפּירונג.

און סטיאפּקע האט ניט באַמערקט, אז ער איז שוין אפּגעגאַנגען ווייטער, ווי מע דאַרף. ער האט ניט באַמערקט, אז זיינע טריט זיינען געריכטעט איבערן וועג צו זיין אייגענעם פאַרברענטן דאַרף.

סטיאפּקע איז שוין דערגאַנגען ביזן שליאַך, האט ער באַמערקט, ווי דריי פיגורן גייען אין טיף פון וואַלד.

סטיאָפּקע האָט זיך געוואָלט באַהאַלטן, נאָר ער האָט זיך פאַרשעמט. וואָס הייסט עפּעס אַ פּאַרטיזאַן זאָל זיך באַהאַלטן? און פון וועמען? פון פּויערים.

מיט שטאָלצע טריט איז סטיאָפּקע צוגעגאַנגען אין דער ריכטונג צו די דריי פּויערים. און די פּויערים האָבן סטיאָפּקען אויך באַמערקט און זיינען אים אויך אַנטקעגן געגאַנגען.

ווען סטיאָפּקע איז שוין געווען נאָענט לעבן די פּויערים, האָט ער זיין היטל טיפער איבער די אויגן אַנגערוקט, קדיי זיין בליק זאָל אויסזען סוידעסדיקער און טונקעלער.

— וואָס, פון וואַנען און וואוהין?—האָט סטיאָפּקע אָנגעהויבן פירן זיין אויספרעג.

— מיר, יינגעלע, זיינען דאָרפישע... מע האָט אונז באַראַבעוועט... די פּאָליאַקעס... זיי האָבן דאָס דאָרף אונטערגעצונדן, אַנטלויפן מיר, וואוהין די אויגן טראָגן.

— אַזוי, אַזוי, נו, און דעם טאַטן האָט מען באַ דיר געהאַרגעט?—האָט געפרעגט סטיאָפּקע.

— פֿון וואַנען, יינגעלע אַ טאַטע? דער טאַטע איז נאָך פריער געשטאָרבן. מיר אַליין איז דאָך שוין עטלעכע און פֿערציק יאָר.

— וויפל יאָר איז דאָס עטלעכע און פערציק? — האָט געפרעגט דער יאַטל.

— נו, כ'ווייס...

— און מיר איז צען! — האָט שטאָלץ געזאָגט סטיאָפּקע.



— צען יאָר — האָט זיך ווי פֿאַרוואונדערט דער פויער — צען יאָר און אַזאַ ברען אַ יינגל. איינער אַליין אין וואַלד.

און קדיי צוגעבן זיך מער העלדישקייט, האָט סטיאָפּקע צוגעגעבן:

— איך גיי שוין צו מיידלעך אַליין!

— אָט איז אַ כוורעמאַן! — האָט פון צופֿרידנקייט אויסגעשריען דער פויער.

— אָבער וואוהין זאלן מיר גיין איצטער? און וואס זאלן מיר איצט טאָן? — האָט געזאגט איין פויער און זיך געמאַכט, ווי ער וואלט זיפצן.

— וואס הייסט, וואוהין? — צו מוכאן. ער וועט שוין פֿאַרטיידיקן. ער פֿאַר פויערים — אָהאָ, האָ, האָ, — האָט אויסגעשריען סטיאָפּקע.

די פויערים האבן זיך איבערגעקוקט און איינער פון זיי האט שנעל צוגעגעבן:

— יע, מיר האבן טאַקע געהערט... מוכא העלפט שטענדיק די פויערים.

— שטענדיק — האָט איינגעשטימט סטיאָפּקע.

— אַזוי, אַזוי, אָבער, צו ווייסטו, יינגעלע, ווי אַזוי קומט מען צו צו אים?

— ער איז כאָטש ניטאָ איצטער, נאָר...

— וואו איז ער? — האָבן אַלע דריי פויערים מיטאַמאָל אַ פרעג געטאָן.

— דאָס וועל איך אייך שוין ניט זאָגן. דודקי! דאָס איז אַ מיליטערישער סאָד. פֿאַרשטייט איר? אויב איר ווילט ווערן פֿאַרטיזאַנער, קען איך אייך צופירן צום לאַגער.

— מיר ווילן — האָט געזאָגט איינער פון די פויערים — אָבער פון וואַנען ווייסטו דאס ווי צוצוקומען צום לאַגער?

— איך בין אַליין א פארטיזאַן. מיין טאַטן און באזילן האָבן די פאליאַקן דערהארגעט. און איך בין אוועק אין פארטיזאַנען!

— איז, קום זשע...

סטיאָפקע האָט דאך ניט געוואוסט, וועלכע בלוטיקע סאָנים ער פירט צו מוכאן אין לאַגער.

## קאַפיטל 17.

זינגנדיק איז געפארן דער אטראד זשאָלנערן. ער האָט היינט געפייערט זיין ניצאכן. דאס דאָרף איז אין זיינע הענט געווען. געפאָרן איז דער אָטראַד רואיק. נאָר די פערד האָבן אומרואיק געהירזשעט, קוקנדיק מיט שרעק אַפן וואַלד. אין וואלד איז שטיל.

פארט דער אטריאד. זינגט א ליד.

נאר מיטאַמאָל האט זיך דאס ליד איבערגעריסן.



פונם טאָל, וואָס בײַ דער זייט פונם וועג האט אויסגעדונערט א שאָס. די זשאָלנערן האָבן נאָך ניט באוויזן צו דער־וויסן זיך, וואס ס'טוט זיך, האט זיך דערהערט א זאַלפּ און ס'האָט אָנגעהויבן צו פּלאַפּלען א קוילנווארפער.

טאַ-טאַ-טאַ — האָט זיך א ווידערקאָל איבערן וואלד געטראָגן. דאָס ליד פון די זשאלנערן האָט זיך איבערגעריסן. דער אטראד האָט דערפילט, ווי דער טויט יאָגט זיך נאָך אים, נאר מער ווי אַ העלפט פונם אָטריאַד איז שוין ניט געווען...

די צעשראָקענע פערד האָבן זיך פריער אין איין הויפן צונויפגעקליבן. די שרעק האָט זיי צעצונויפגעשמאָלצן. נאר נאכדעם האבן זיי זיך ווילד צע־טראגן אין אלע זייטן פון וואלד. די רייטער האָבן זיך אויך ניט ווייניקער דערשראקן. די ווילד צעטראגענע פערד האבן זיך פון דער הויט געריסן, ווי זיי וואלטן געוואלט אראפשליידערן פון זיך די רייטער. און די דערשראקע־

נע זשאלנערן האבן זיך פאר די פערדישע גריוועס געהאלטן און געפלויגן געפלויגן. אנדערע זיינען מיט די פערד איניינעם אף דער ערד געלעגן.

באלד איז שוין ניט געווען אין וועמען צו שיסן!...

נאר עטלעכע פון די רייטער, וואס זיינען ווי דורך א נעס לעבן געבליבן, זיינען ווי משוגאאים געלאפן איבערן וואלד, און צוויי פערד האבן זיך, ווי צעמישטע, געדרייט אף איין ארט און האבן געהירזשעט ווי אין א סרייפע.

מוכא האט באמערקט, ווי די צוויי לעבן-געבליבענע פוילישע אפיצערן האבן זיך געטראגן אין דער ריכטונג צום פוילישן טיל. ער איז ארויס אפן שליאך, געכאפט א פערד און האט נאכגעיאגט די אפיצערן.

— עך, דו, היציקע קעפל! אנטלויפן גאר?

איינער פון מוכאס אלטע כאווירים איז צוגעריטן מוכאן צו הילף. האט זיך אנגעהויבן א יאגעניש. מע האט געיאגט אט די יעניקע, וועלכע האבן געוואגט צו אפציען פונם גרויסן אטריאד...

מוכא האט שטארק געטריבן דעם פערד. ער האט באשטימט דעריאגן — וועט ער דעריאגן...

עטלעכע וויארסט האט זיך מוכא געיאגט נאכן רייטער. אט, אט דעריאגט ער אים. דער רייטער האט זיך נידעריק געטוליעט צום פערד און איז געלאפן מיט אלע קויכעס. אט, אט דעריאגט מען אים...

נאר אונטער מוכאן האט דער פערד אנגעהויבן כראפען און פאלן. ער איז אפאנים מיד געווען.

מוכא האט פון ווייטאקדיקן פארדראס א קלאפ געטאן דעם פערד מיטן רעוואלווער. האט זיך דער פערד נאך שטארקער צעכראפעט און איז ווידער געפאלן, ווידער אופגעשטאנען, געפאלן און ליגט.

מוכא האט א צי געטאן דעם פערד פארן צוים—ס'העלפט ניט. דעמאלט האט מוכא דעם רעוואלווער אין פערדס אויער ארייגעשטעלט. דער פערד איז שטיל געלעגן, נאר זיינע גרויסע מוטנע אויגן זיינען געווען פייכט און האבן אויסגעדריקט עפעס א מין ראכמאנעס, ווי טרערן וואלטן אף זיי אנגעפאלן.

מוכא האט א קוק געטאן אפן פערד און איז אפגעגאנגען אן א זייט. מוכא האט זיך פארשעמט...

## קאפיטל 18.

סטיאפקע האט ניט געוואוסט, אז מענטשן קענען אזוי אפנארן, און זיך פארשטעלן פאר אנדערע. ער האט די „פויערים“ געפירט צו מוכאן אין שטאב.

ער האט זיי מיטגעפילט. זיי האבן דאך, נעבעך, אזוי געליטן פון די פאנעס.

— מען האָט אייַער דאַרף אויך פאַרברענט?—האָט סטיאָפּקע געפרעגט.

— אוואדע, אוואדע, טייערינקער, מע האט פאַרברענט. אף אש פאַרברענט. נאָר א בארג מיסט איז געבליבן. די פאַנעס האבן פאַרברענט, קיין גוטס זאָל זיי ניט זיין!—האבן געענטפערט די פויערים און האבן געזיפצט.

— אייער יוגנט איז אויך מיט די מאַקסאַמאָלצעס?—האט זיך סטיאָפּקע ניט בארואיקט.

אַלע... אַלע... אַוואַדע... המ... אוואַדע... אַלע—האבן געמורמלט די „פויערים".

— נו. און עסן ווילט זיך אייך מיסטאָמע אף אן עמעס? איר זייט מיסטאָמע רעכט אויסגעהונגערט?—האָט סטיאָפּקע ווידער געפרעגט. און ניט ווארטנדיק אף אן ענטפער האָט ער צוגעגעבן:

— נו, נו, נישקאָשע, ליידט נאָך א ביסעלע. באַלד וועלן מיר קומען, וועלן מיר אייך אָנקאַרמענען.

— זאָג נאָר יינגעלע—האָט שטיל א פרעג געטאָן איינער פון די פויערים—מע וועט אונז פון דאָרטן ניט ארויסטרייבן?

— ניין, מוכא וועט פון זיך קיין פויערים ניט פאַרטרייבן. ווען איר וואָלט זיין פאַנעס, וואלט אייך מוכא פאַרטריבן. פאַרשטייט זיך, ער וואלט אייך שוין געגעבן. און מיר וואלטן אייך—אָהאָ-האָ-האָ—האָט מיט ברען א זאָג געטאָן סטיאָפּקע.

— און דו פירסט אונז צום סאַמע מוכא?—האָבן די „פויערים", ווי ניט געגלויבט.

— יע, צום סאַמע מוכא!—האָט שטאָלץ געענטפערט סטיאָפּקע און האָט אָנגעהויבן צו שטעלן ברייטערע טריט, קעדיי צו אויסזען עלטער און שטאַלטנער.

— אָבער ווער וייס, צי מוכא איז איצט אין וואלד?—האָבן די פויערים געפרעגט.

סטיאָפּקע האָט א קוק געטאָן אף די „פויערים" מיט אויגן פון א באַשיצער און פאַרזאָרגער און האָט געזאָגט:

— דאָס איז א סעקרעט. מע טאָר ניט וויסן, וואו מוכא איז. מיט איין וואָרט, ער האט מיר באַפולמעכטיקט אלטונג געבן איבערן שטאַב.

און קעדיי צוצוגעבן זיך מער זעלבסטשטענדיקייט און וויכטיקייט, האָט סטיאָפּקע ווידער א שפיי געטאָן קונציק צווישן די ציינער.

— באלד קומען מיר, באלד.

— אַ סאַך מענטשן באַ מוכאן איצטער, עמעס?—האבן געפרעגט די פויערים.

— נו, פאַרשטייט זיך,—א סאַך. נאָר איצט זיינען נאָר דריי מענטשן געבליבן און אויסער די דריי געפינט זיך נאָך נאסטא מיר איר מאמען.

די פויערים האבן זיך איבערגעקוקט.

מוכאס לאַגער איז שוין נאָענט.

— אָט באַלד, נאָך דעם זומפּ געפינט זיך אונזער וואוינונג—האט סטיאָפּקע געזאָגט.

די פויערים האבן זיך נאָכאמאל איבערגעקוקט און איינער פון זיי האָט דעם צווייטן אפן אויער עפעס געזאָגט.

— עי, כאַווירים! — האָט סטיאָפּקע אויסגעשריען — גיט די מענטשן עפעס עסן. מע האָט זייער דאָרף פאַרברענט. די פּאָליאַקעס. זיי זיינען אין וואַלד אַנטלאָפן. איך האב זיי געבראַכט אַהער, צו אונז.

די פּאַרטיזאַנער, וועלכע זיינען אף דער וואך געשטאַנען, האָבן פאַרדעכטיק באַקוקט די געקומענע.

— פון וועלכן דאָרף זייט איר?—האָט געפרעגט איינער פון די פּאַרטיזאַנער.

— מיר זיינען, יאַנקאָוויטשער, טייערע...

— פון יאַנקאָוויטש זיינען מיר, די פּאָליאַקעס האָבן אונזער דאָרף פאַרברענט.

— מיר זייען אַנטלאָפן... די פּאָליאַקעס האָבן א ו נ ז געשלאָגן, געמאַזיקט... אָט, קוקט אַפן קערפּער... איר זעט, וואָס פאַר אַ וואונדן זיי האָבן אונז אָנגעטאָן?..—מיט די ווערטער האָט איינער פון די פויערים אָפּגעקניפּלט זיין העמד און באַוויזן זיין ברוסט.

אוןווירקלעך, אַפן פויערס ברוסט זיינען געוועָן צעלייגט בלוטיקע פּאַסן...

די פּאַרטיזאַנער זיינען עטוואָס רואיקער געוואָרן.

— נאסטולקאַ! גיב זשע די מענטשן אָפּעסן—האָט סטיאָפּקע געבעטן.

נאסטא איז אַרויסגעלאָפן פון דער „זעמליאַנקע". זי האָט לאַנג געקוקט אַף די געקומענע. געקוקט, געקוקט און געטראַכט. עפּשער האָט זי זיך אָן עפּעס דערמאָנט.

— וואָס טראַכט זיך מיר דאָס אזוי — האָט זי צו זיך אַליין מיטן קאָפּ אַ שאָקל געטאָן — וואָס זיינען זיי אונז סאָנים, די געקומענע פויערים?

אונטערן וואָרט „אונז" האָט זי געמיינט די פּאַרטיזאַנער.

— באַלד, סטיאָפּקע, שוין גיב איך זיי עסן - האָט נאסטא געענטפערט און איז ווידער אַריין אין זעמליאַנקע.

די פּאַרטיזאַנער זיינען צוגעגאנגען צו די פויערים, געוויס, פּאַרטיזאַנער זיינען דאָך אויך פויערים.

עס טרעפט אַ מאָל:

עס ווילט זיך, אַך, ווי עס ווילט זיך אַ שמועס טאָן וועגן דעם לעבן פונם דאָרף.

עס טרעפט אַ מאָל:

דאָס פאַרגרעסערטע האַרץ וויל אויסהערן שטילע רייד, וואָס דערציילן וועגן דעם אייגענעם דערפל, וואו דאָס לעבן פליסט, ווי רואיקע וואַסער אין אַ טייכל.

די פּאַרטיזאַנער זיינען צוגעגאַנגען אַלע איינעם—די צוויי עלטערע און סטיאָפּקע. צוגעגאַנגען און געקוקט מיט בייגקשאַפט אַף די דאָרטיקע מענטשן אין די דאָרפישע שמאַטעס.

וואָס האָבן זיי געזען אין די פּראָסטע דאָרפישע קליידער פון די פויע-רים?

יעדער פון די פּאַרטיזאַנער האָט געזען עפּעס אייגנס. יעדער פון די פּאַר-טיזאַנער האָט געזען דאָס, וואָס אים איז ליב, פון וואָס ער איז ווייט באַ דער איצטיקער מינוט.

עס האָט זיך זיי אַזוי געבענקט נאָך זייער היים, נאָכן שטילן, גוטן דערפל.

ווער ווייס, צי האָבן זיי שוין אָבער אַהיים? ווער ווייס, עפּשער וועט דער וואַלד שוין בלייבן זייער היים אַף אַ לייגגערע צייט?

ווער ווייס?

נאַסטאַ איז אַרויסגעלאָפן. געבראַכט ברויט, כאַזער, מילך.

— עסט, איך בעט אייך! — האָט נאַסטאַ פאָרגעלייגט און האָט שמייכ-לענדיק צוגעגעבן:

— האָט קיין פאַריבל ניט, מיר זיינען דאָ זייער אָרים, וואַלד-מענטשן, אָן אַ באַלעבאַטישקייט.

— אַ גרויסן דאַנק — האָט געענטפערט איינער פון די פויערים, און האָט אַזוי אַ קוק געטאָן אַף נאַסטאַן, אַז יענע האָט זיך פאַרשעמט און איז אריינגע-לאָפן אין זעמליאַנקע צוריק.

די פויערים האָבן זיך גענומען צו דער אַכילע. די פאַרטיזאַנער זיינען אָפּגעגאַנגען אָן אַ זייט, קעדיי ניט שטערן זיי עסן.

— וואו זשע האָסטו זיי געטראָפן? — האָט אַ פאַרטיזאַן געפרעגט באַ סטיאָפּקען.

— אָט לעבן וואַלד, דאָ.

— האָסט פונדעסטוועגן, סטיאָפּקע, ניט באַדאַרפט זיי פירן אַהער צו, אין לאַגער, ניט באַדאַרפט.

— הער נאָר, ברודערקע, איך זע, אַז דו ווילסט זיך מיט מיר קריגן — האָט סטיאָפּקע געזאָגט — איך האָב זיי דאָך שוין אַלציינס געבראַכט, פאַרפאַלן. וועסט שוין דאָ גאָרנישט ניט העלפן.

— יע, יעָ, סטיאָפּקעָ, ביזט גערעכט!...

און די פויערים האָבן געגעסן און שטיל צווישן זיך גערעדט:

— איר ביידע — אַף יענעם, וואָס זיצט פון יענער זייט, און איך אַף דעם וואָס שטייט דאָ באַ דער זייט.

— גיט אַכטונג, אַז דער קליינער הינטל זאָל ערגעץ ניט אַפּציען פון דאַנען!...

— נו, כעוורע, מיר הויבן אָן!

## קאפיטל 19

מוכאַ איז געזעסן אַף אַ קאָרטש לעֶבן דעָם פערד. געזעסן און געטראַכט וועגן עפעס איבער זיין פּאָנים האָט זיך אַ כמאַרע צעלייגט.

ער האָט אָפּט דעם פערד אין די אויגן ארייננעקוקט. פערדישע אויגן ריידן מער צום האַרץ פון אַ גוטן פּאַרטיזאַן, איידער מיידלשע אויגן.

דער פערד האָט געגייסעסט, און מוכאַ, ווי זיין בעסטער כאַווער, האָט אים ניט פּאַרלאָזן אין די לעצטע רעגעס.

מוכאַ האָט שוין ניט געטראַכט וועגן נאָכיאָגן די אָפּיצערן. זיי זיינען שוין לאַנג אנטלאָפן. מוכאַ איז רואיק געזעסן, געזעסן און געטראַכט.

און מיטאַמאָל האָט זיך מוכאַ אָן עפעס דערמאָנט. עפעס אַ געדאַנק איז אים איינגעפאַלן — און ער האָט זיך שמייכלענדיק גענומען אַראָפּגליטשן פון קאָרטש אף דער ערד, פונקט, ווי אַ כאַלאָשעס וואָלט אים ארומגענומען, און ענדלעך איז ער געבליבן ליגן אף דער ערד.

און די אָפּיצערן האָבן באַמערקט, אַז קיינער יאָגט זיי שוין ניט נאָך, האָבן זיי אָנגעהויבן ביסלעכווייז אָפּצוהאַלטן די פערד, איינער פון זיי האָט אַ קוק געטאָן — אַף הינטן — קיינער יאָגט ניט... דעמאָלט האָבן די אָפּיצערן אָפּגעשטעלט די פערד.



אָפּגעשטעלט זיך און אָנגעהויבן קוקן אין זייערע בינאָקלען אַ הינטער, אַ הינטער.

א וואונדערלעכע בילד איז פאַר זייערע אויגן געשטאַנען:

וואַלד, פעלד, און אַפן שליאַך זעט מען קאַם א ליגנדיקן פערד — און לעבן דעם פערד ליגט א מענטש, אַפּאָנים אַ רייטער, וואָס האָט זיי נאָכגעיאָגט.

עפשער האָבן זיי אין אים געטראָפן, ווען זיי האָבן זיך צוריק אָפּגעשאָסן?

— געהאַרגעט! — האָט געזאָגט איינער פון אָפּיצערן.

— יע! יע... געוויס. זעט איר, איך האָב לעכאַטכילע געמיינט, אַז זיי זיינען זייער אַסאַך... האָב איך, מיין פערד ניט געקענט אָפּהאַלטן... און דערנאָך, אַז איך האָב דערזען, ווי נאָך אונז יאָגט זיך אינגאַנצן נאר איינער פון זיי, האָב איך אָפּגעשטעלט דעָם פערד. איך האָב לאַנג ניט געוואַרט, כ'האָב זיך אָנגעצילט און אים דערשאָסן.

— ניין, פּאַן זאַבלאָצקי, דאַכט זיך, אַז איך האָב אים דערשאָסן, נאָך איידער איר האט אָפּגעשטעלט אייער פערד — האָט געכיכיקעט אַ צווייטער אָפּיצער.

— נו, ווי ס'זאָל ניט זיין — מע דאַרף צו אים צופאָרן און אים באַקוקן. עפשער האָט ער וויכטיקע פאַפירן.

און די אָפיצערן, וואָס זיינען אָט ערשט אין טויט-שרעק אַנטלאָפן, זיינען איצטער שטאָלץ געפאָרן צוריק. ווער עס האָט זיי געזען מיט עטלעכע רעגעס פריער, וואָלט זיי איצט גאָר ניט דערקענט.

די פערד לויפן גרינג, דער סוינע ליגט. זיי פאָרן צו נענטער און נענטער. אָט באַלד וועלן זיי אים דערזען, דעם, וועמען זיי האָבן געהאַרגעט. צוגעפאָרן. מע האָט פאַרגעסן צו זיין פאָרזיכטיק. אזוי זיכער זיינען זיי געווען, אז זיי האָבן געהאַרגעט דעם רייטער, וואָס האָט זיך געיאָגט נאָך זיי. שנעל זיינען זיי פון די פערד אַראָפגעשפרונגען. מיט האַרטע זיכערע טריט האָבן זיי זיך געלאָזן צום מענטשן, וואָס ליגט אויף דער ערד... צוגעגאַנגען...

## קאפיטל 20.

נאסטא איז געזעסן אין זעמליאַנקע לעבן איר מאמען און האָט זיך צוגעהערט, צו די פאַרטיזאַנען קומען שוין צוריק.

אין נאסטיאס האַרץ האָט זיך אן אומרו געוויקט. זי האָט געוואַרט אויף איר געליבטן מוכאַ. און דאָס האַרץ האָט געקלאפט. הערט זי, ווי עפעס רוישט אין וואַלד. עפעס טומלט זיך.

נאסטולקע האָט זיך דערפרייט—עפשער זיינען שוין די פאַרטיזאַנער צוריקגעקומען.

איז זי צוגעלאָפן צום אַרויסגאנג—באגעגענען—ערשט אימעצער האָט זי שטאַרק בא דער האַנט אָנגעכאַפּט.

— וואַרט צו, מיין טייבעלע! ניט איייל זיך. וועסט דאָ ערגעץ ניט אַנטלויפן.

נאסטא האָט זיך אָפגעשטעלט און פון אומדערוואַרטונג אָנגעהויבן פינטלען מיט די אויגן... פאַר איר זיינען געשטאַנען די עטלעכע פויערים, וועמען זי האָט ניט לאנג געזעבטן עפעס אַסען.

— וואָס ווילט איר? וואָס טוט זיך דאָ? זאָגט שוין וואָס?—האָט נאסטא אָנגעהויבן שרייען.

— ניטאָ, וואָס צו זאָגן.

— גאָר ניט מיין, מיין טייערע, אַז דו וועסט פון דאַנען ערגעץ אַפּציען. וועסט אומזיסט דיינע שיך נאָר פאַטערן!

— און דו, אַלטע ציג, וואָס האָסטו זיך אָנגעבלאָזן?—האט זיך איינער פון די פויערים געווענדעט צו נאסטאס מוטער.

נאַסטא האָט נאָך גאָרניט פאַרשטאַנען, וואָס דאָ טוט זיך, נאָר אַז זי האט דערהערט, אַז דאָ קומט פאַר עפעס שרעקלעכעס, האָט זי זיך מיט אימפעט אַ לאָז געטאָן פון שטיבל.

נאָר זי האָט נאָך ניט באוויזן צו מאכן אַ פּאָר טריט, האָט איינער פון די פויערים זי אָנגעכאפּט פאר די צעפּ.

— ראַטעווע! קאַראַאול!—האָט נאַסטאַ געשריען.

— ניט שריי אומזיסט. ניטאָ ווער עס זאָל ראַטעווען. מיר האָבן שוין דאָ אַלעמען געבונדן.

נאַסטאַ האָט ווילד אַ געשריי געטאָן. זי האָט געפילט, ווי אירע געדאַנקען צעמישן זיך בּאַ איר אין קאָפּ.

— אַהאַ! אַ פיינע נעקייווועלע!—האָט אַ זאָג געטאָן איינער פון די פויערים, מיסטאָמע מוכאַס געליבטע...

— אָ, אויב אַזוי, איז לאָמיר זיך צעקושן.

און אָנכאַפּנדיק די מיידל פאַר די קליידער, האָט ער אָנגעהויבן רייסן אַלץ, וואָס אַף איר איז געווען.

סטיאָפּקע, וואָס איז געלעגן אַ געבונדענער לעבן שטיבל אינאיינעם מיט די איבעריקע ביידע כאַווערים, האָט געמיינט, אַז די „פויערים" ווילן קוילענען נאַסטען. אָט די געדאַנקען האָבן ווי הייסע קוילן געבּרענט זיין קינדערשע קעפּל. ווען ער האָט דערהערט נאַסטעס געשרייען, האָט זיך סטיאָפּקע ניט איינגעהאַלטן. מיט אַלע קויכעס האָט ער אויסגעשריען:

— מוכאַ, אַהער! אָט זיינען זיי! אָט, אָט! אַהער, מוכאַ!

דערהערנדיק דאָס וואָרט „מוכאַ" זיינען די „פויערים" ווי מעשוגענע אַרויסגעלאָפן פון זעמליאַנקע און האָבן זיך געלאָזן לויפן. נאָר זייער שרעק איז באַלד דורכגעגאַנגען. זיי האָבן דערזען, אַז קיינער יאָגט זיי ניט נאָך, אַז דאָס האָט מען זיי נאָר אָפּגענאַרט.

— אַך, הינטל, דו!—האָט אויסגעשריען איינער אַף סטיאָפּקען. וואַרט נאָך, איך וועל דיר דערפאַר צעשיסן ווי אַ הינטל!

... אין דיין מאמען!—האָט סטיאָפּקע אויסגעשריען.

ער האָט זיך בעקיוון אויסגעזידלט הויך, ווי ער האָט נאר געקאָנט. דערצו האָט ער נאָך קיין אַנדערע ווערטער פאַר אַזוינע מענטשן ניט געפונען.

סטיאָפּקע האָט געטראַכט, אַז ער איז אין דעם אַלעמען שולדיק. ער האָט זיך געשעמט פאר מוכאַן.

ער האָט געוואָלט מע זאָל אים שיסן. בעסער אַזוי.

בעסער שטאַרבן, איידער זיין שולדיק פאַר מוכאַן.

## קאַפּיטל 21.

— קוק אַרום זיינע פאַפּירן—האָט וויכטיק אַרויסגעזאָגט איינער פון די אָפיצערן.

איין אָפיצער איז צוגעגאַנגען צו מוכאַן און האָט אים אַ שטויס געטאָן אין אַקסל, קעדיי אים איבערקערן מיט די קעשענעס אַרויף.

דאָס האָט זיך דעם אָפיצער איינגעגעבן. ער האָט אַ קער געטאָן דעם

ליגנדיקן פּאַרטיזאַן און פון אומדערוואַרטונג האָבן זיך באַם אָפיצער די האָר קאַפּויער געשטעלט. פאַר אים איז געלעגן ניט קיין געהארגעטער, נאָר פּאַר־קערט – אַ לאַכנדיקער יונגער יאַט, אין האנט אַ רעוואָלווער, וואָס איז געצילט צום אָפיצער.

דער אָפיצער איז פון זינען אַראָפּ, אַזוי אומגעריכט איז דאָס אַלץ פּאַר־געקומען, ער האָט זיך ראַכמאָנעסדיק אַרומגעקוקט אין אַלע זייטן, זוכנדיק הילף.

נאָר אימזיסט האָט ער געזוכט די הילף, ווייל זיין „קאָלעגע” איז געוועזן פאַרנומען מיט אן אַנדער אַרבעט, יענער האָט פאנאנדערגעקוקט דעם זעקל, וואָס איז געהאַנגען באַם זאָטל פון מוכאס פערד. ער האָט דארט עפּעס געוואלט געפינען, און איז געווען אַזוי פאַרטאָן אין דער אַרבעט, אז ער האָט ניט געזען, וואס דא, דערביי, טוט זיך אָפּ.

האַלטנדיק אין איין האַנט דעם רעוואלווער, האט מוכאַ מיט דער צווייטער האנט געוויזן זיך אָפּן מויל. ער האט געוואלט מיט דעם זאגן, אַז דער אפיצער זאל שווייגן.

און אט דאס, איז געווען דעם אפיצער ווי אַ סיגנאל, ער האט אויך אַרויסגעכאַפּט זיין רעוואלוועָר פון דעם קאבול און האט אויסגעשריען מיט אַלע קויכעס:

– גיב זיך אונטער!

און גלייך ווי ער האט אויסגעשריען, איז ער אַנידערגעפאַלן פון מוכאס קויל.

דער אַנדער אפיצער, וואס האט די גאנצע צייט אַרומגעקוקט מוכאס זאטל, האט זיך אַ כאַפּ געטאן, דערהערנדיק דעם שאס און דעם געשריי, און האט זיך שנעל אַ קער געטאן. ער האט באמערקט ווי אַ רעוואָלווער קוקט אים גלייך אין די אויגן אַריין. האט ער געמיינט, אַז מע האט עס געשאסן אין אים און אַז ער איז שוין אַדערהארגעטער. פון שרעק האט ער זיך אָנגעהויבן טרייסלען און איז געפאַלן אַף דער ערד.

מוכא האט זיך לעכאטכילע געוואונדערט, נאר נאכדעם, אַז ער האט פאַרשטאַנען, וואס דא טוט זיך מיטן אפיצער, האט ער זיך פריילעך צעלאכט.

– עי, דו!–האָט ער מיט אַ געלעכטער אויסגעשריען צום אפיצער–דו לעבסט דאך. דו ביזט דאך לעבעדיק! איך האב דאך ניט אין דיר געשאסן, פון מיין שאס האסטו מער ניט דעם מאגן זיך קאַליע געמאכט, מער גארנישט... נו, נו, הויב זיך אוף גיכער.

דער אָפיצער האט געהערט ווערטער, ער האט געהערט אַ געלעכטער. נאָר ער האָט ניט געוואוסט, וואו הערט ער זיי, צו אַף דער ערד, צו אָפּן הימעל עפּשער. און נאָר דעמאָלט, ווען צו אים איז צוגעגאנגען מוכאַ און האט אים אַ געשריי געטאָן אין אויער אַריין: שטיי אוף–האט ער בּיסלעכווייז אָנגעהויבן אופשטיין.

— ווער האָט אנגעפּירט מיטן אנפאל אפן דאָרף?—האָט מוכֿא שטריינג געפרעגט.

דער אפיצער האט געשוויגן.

— הער נאר, איך האב זייער ניט ליב צו פרעגן צוויי מאל איין זאַך. איך פרעג דיר, ווער האט אנגעפירט מיטן אנפאל אפן דארף?

דער אפיצער איז געשטאַנען און האט געשוויגן. ער האט זיך עפעס ווי ניט גוט איינגעהערט אין די ווערטער. ער האט זיי עפעס ניט אינגאַנצן פאַרשטאנען און האט געוואלט צעקייען די פראַגע, וואס מוכֿא האט אים גע-שטעלט. נאָכדעם האָט ער א קנייטש געטאָן מיט די פּלייצעס, ווי ער וואלט זאָגן: „ווי קען מען עס פארגעבן אזוינע פראגן אים. אן אפיצער פון דער פוילישער ארמיי.?"

— נו, נו, ניט שעם זיך! וועגן אזוינע זאַכן האבן מיר דערציילט אייערע גענעראלן און דו ביסט דאך נאר א קליין אפיצערל. נישקאָשע, מיר מעגסטו זאגן. איך בין—מוכא...

ווי דער אפיצער האט נאר דערהערט דאס ווארט „מוכא", האָט ער זיך באַלד איינגעבויגן אין דרייען. דער גאַנצער האָנאָר פון א פוילישארמייאישן אפיצער איז פון אים אנטלאָפן. עס איז נאָר געבליבן אינגאַנצן אַ פאַשעטער מענטשעלע, וואָס האָט זיך זייער דערשראקן פאר אט דעם פראָסטן, שטאַרקן נאָמען —

מוכא.

— נו, זאָג זשע!...

— ל... לאסטאָווסקי—האָט דער אָפיצער אויסגעשטאַמלט.

— לאַסטאָווסקי?—האָט מוכא איבערגעפרעגט פונקט, ווי ער וואלט זיך אן עפעס דערמאָנט...

— ווּוא זשע איז ער איצט? אנטלאָפן מיטן אָטריאַד, אָדער מע האָט אים דאָרט דערהאַרגעט ערגעץ?

— ער איז מיטן אָטריאַד ניט געווען,—האט דער אָפיצער געענטפערט שוין מיט א מער זיכערער שטימע.

— וואו זשע איז ער געווען?—האט מוכא געפרעגט.

דער אָפיצער האט געשוויגן. נאר מוכא האט פאַרשטאַנען, אז דאָ דארף דער אפיצער עפעס זאגן זייער א וויכטיקע זאַך, עפשער א גרויסן סאָד. מוכא האט נאָך שטריינגער א פרעג געטאָן.

— נו, דו זאָגסט? איך וויל מיין פראגע ניט איבערכאַזערן.

— לאַסטאָווסקי איז מיט א הייפל אָפיצערן אוועקגעגאַנגען זוכן אייער לאַגער, זוכן אייך... אין פויערשע קליידער האבן זיי זיך אָנגעטאָן...

אזוי ווי בליצן האבן דורכגעשוידערט קנייטשן אף מוכאָס שטערן... זיין ברוסט האָט זיך אנגעהויבן שטאַרק צו וויגן פון קאַעס און ער האָט אויסגעשריען:

— איז אזוי גאַר!... דאָס איז אוועקגעגאַנגען אָט דער זעלבער, וועלכער האָט מיר געגעבן דאָס וואָרט קיינמאָל ניט ארויסטרעטן קעגן די פּארטיזאַנער?.. אזוי! נ... נו... גוט. גיב אָקאָרשט אַהער דיין געווער!—האָט באַפוילן מוכאַ.

דער אָפיצער האָט אויסגעפּילט מוכאס באַפעל.

— איצט נאך מיר!—האָט געזאגט מוכא—פּארויס!

און זיי זיינען אַוועק.

## קאפיטל 22.

דער געבונדענער סטיאָפּקע איז געלעגן שטיל. שרייען האָט ער שוין מער ניט געקענט. אַ ברודיקע שמאַטע האָט מען אים מען אין מויל אַריינגעשטעקט.

סטיאָפּקע האָט געהערט, ווי פון זעמליאַנקע האָבן זיך קוילעס געטראגן. ער האט געוואָלט, אך, ווי ער האט געוואָלט, העלפן נאַסטען און איר מאַמען. נאָר וואָס האָט ער געקאָנט טאָן, אז מע האָט אים געבונדן.

און אין זעמליאַנקע האָט געבאַלעבאַטעוועט לאַסטאָווסקי. ווען ער איז געקומען צוריק נאָך סטיאָפּקעס געשריי, האָט זיך אין אים נאָכמער די כאַיע צעשפּילט.

— אָ, נישקאָשע פון א מויד, מוכאַס געליבטע—האָט ער ווילד געלאַכט...

— יע, אָהאָ! שוין איינמאָל אַ נעקייווע—האבן זיינע כאַווירים אונטערגעגעבן היץ.

— נו, נעם זשע מיך ארום! מיך, א פוילישען אָפיצער—האָט לאַסטאָווסקי כאַיעש געשריען און זיך געבעטן—וואס קרימסטו זיך? מיט וואָס בין איך ערגער פון אָט דעם פויער דיינעם?

נאסטא האָט זיך איינגעשפּאַרט אין אַ ווינקעלע פון זעמליאַנקע און איז געשטאַנען ווי אַ צוגעקלעפּטע צום וואַנט. פון אירע אויגן האָבן זיך טרערן געגאָסן.

אין לאַסטאווסקין האָט זיך דערווייל די כאַיע אַלץ מער און מער צעווילדעוועט.

די שיינע נאַסטא אין די טרערן איז לאַסטאָווסקין זייער געפעלן געוואָרן. דער נאַקעטער אַקסל, וואָס האָט זיך אַרויסגעזען פון אונטער איר צעריסענע קאָפטע, האָט לאַסטאָווסקין געבריט דאס בלוט.

איז ער צו איר צוגעלאָפן און האט ווידער ליידנשאַפטלעך געשריען:

— נו, נעם מיך אַרום! דריק מיך צו, צו דיין לייב!

ער האָט זי אָנגעכאַפּט פאַר די אַקסלען.

די אָפיצערן האָבן זיך קנעכטיש אָפּגעקערט אן אַ זייט, פונקט, ווי זיי וואָלטן זיין פאַרנומען מיט אַנדערע געשעפטן און וואָלטן גאָרניט געזען, וואָס לאַסטאווסקי וויל טאָן.

נאסטא האט אנגעהויבן שרייען.

נאסטעס מאמע האָט שוין מער ניט געקענט צוקוקן די צאָרעס, זי האָט שוין מער קיין קויכעס ניט געהאַט צוצוזען, ווי מע פייניקט איר קינד, איז זי צוגעלאָפן העלפן נאַסטען. זי האט אָנגעכאַפּט לאסטאווסקיס האנט, האט זי געקושט און האָט מיט ביטערע טרערן געבעטן, ער זאל ניט רירן איר טאכטער.

דער צעווילדעוועטער לאַסטאווסקי איז נאך מער אין קאַעס געווארן, וואס מען שטערט אים. ער האט ארויסגעכאַפּט דעם רעוואלווער און האט מיט דער הענטל דערלאַנגט דער אַלטער איבערן קאפ.



די אלטע איז געפאַלן צו דער ערד.

— כ׳האָב פיינט, אַז מע שטערט מיר! כ׳האָב ניט ליב, אַז מע שטעלט זיך מיר אין וועג!—האָט מיט מעשוגענער גאַיווע געשריען לאַסטאָווסקי.

אין נאַסטעס אויגן האָבן זיך גרינע רעדער אָנגעהויבן דרייען, און פאַרלירנדיק די קויכעס איז זי אַנידערגעפאַלן.

— נישקאָשע, מיין טייבעלע, וועסט לעבן בלייבן!-האָט לאָסטאָווסקי מיט ווילדקייט אַ זאָג געטאָן.

ער איז געשטאַנען און האָט שטאַרק און גיך געאָטעמט, ווי אַן איבער-געמאַטערטער פערד. ער האָט געקוקט, ווי נאַסטאַ ליגט פאַר אים אַף דער ערד.

מיטאַמאָל האַט ער זיך אַ כאַפּ געטאָן. ער האָט זיך אַ קער געטאָן צו די אָפיצערן און האָט זיי גיך אַ זאָג געטאָן:

— לאָמיר אַרויס פון דאַנען. מע דאַרף זיך אַן אייצע האַלטן.

די אָפיצערן זיינען אַרויס נאָך לאַסטאָווסקין.

— מיר דאַרפן ש ו י ן פון דאַנען אנטלויפן, ווייל ס׳קענען נאָך באַלד אָנקומען די באַנדיטן... באַלד, ווי מיר וועלן אַרויס אַפן שליאַך, זאָלט איר,

פאַן סאַראַטשינסקי, צופאָרן אין נאָענסטן דאָרף. דעם בעסטן פערד זאָלט איר נעמען און פאָרן אין שטאָט. זאַמלט דאָרט צונויף קויכעס. עטלעכע גוטע אַטריאַדן. מיט די קויכעס זאָלט איר דעם וואַלד אַרומרינגלען און מאַכן אַן אָנגריף. מוכא וועט שוין פון דאַנען ניט אַנטלויפן...

לאַסטאָווסקי האָט זיך אָפּגעשטעלט. ער האָט אַ קנייטש געטאָן זיין שטערן און האָט ווידער אָנגעהויבן:

— ניין... עס טויג ניט. איך האָב אַ בעסערן פלאַן. איר, פאַן סאַראַטשינסקי לויפט שוין אין דאָרף. דעם וועג וועט איר שוין ווי עס איז געפינען. אין דאָרף זאָלט איר אַרויספאָדערן גוטע זשאָלנערן, מע זאָל זיך אַף זיי קענען פאַרלאָזן. מיט די זשאָלנערן זאָלט איר דאָ, לעבן דער זעמליאַנקע, מאַכן אַ זאַסאַדע. דאָס איז בעסער. נאָר זעט, פאַן, אַז די זאַסאַדע זאָל צו אָונט זיין אַפן אָרט.

— איך הער, פאַן פאָרוטשיק!—האָט געענטפערט דער אָפיצער.

— נו, טאָ לאָז זיך אין וועג אַריין! און מיר וועלן אויך באַלד גיין.

פאַן סאראטשינסקי האָט שוין גענומען גיין, נאָר לאַסטאָווסקי האָט אים אָפּגעשטעלט.

— הערט זיך איין, פאַן סאראַטשינסקי, איר זאָלט דאָרטן זאָגן, אַז איך האָב באַשטימט צו אָפּרוען אַ ביסעלע. אַ טאָג 7—6. איך רעכן, אַז איך האָב פאַרדינט דאָס רעכט צו פאַרברענגען עטלעכע טעג מיט אַזאַ אויצער, וואָס איך האָב דאָ פאַרכאַפּט... איך מעג דאָך האנאע האָבן פון דאָס, וואָס איך האָב אַף דער מילכאָמע געוואונען!—און לאַסטאָווסקי האָט אָנגעוויזן אַפן זעמליאַנקע, וואו ס'איז געלעגן נאסטא.

— איר זייט זייער גערעכט, פאַן פארוטשיק!—האָט סאראטשינסקי געענטפערט און האָט אַ שמייכל געטאָן.

סטיאָפּקע האָט געהערט דעם אָפיצערס לעצטע ווערטער. ער האָט פאַרשטאַנען, אַז אַ גרויסער אומגליק וואַרט אַף מוכאן.

מע מוז אָנזאָגן מוכאן. מע מוז. סטיאָפּקע וועט ניט זשאַלעווען זיין לעבן, אַבי נאָר אָנזאגן מוכאן וועגן דעם אומגליק. וואָס איז סטיאָפּקעס לעבן, סטיאָפּקעס קליינינקער לעבן, אין פארגלייך מיטן לעבן פון דעם, וועמען סטיאָפּקע האָט אַזוי ליב!

## קאפיטל 23

אָונט-צייט. די פויערים קלייבן זיך צונויף אַף די פריזבעס און מען רעדט וועגן וועלט-זאַכן. מע שמועסט פון אַלץ און איבערהויפּט—וועגן די פּארטיזאנער און זייער אָנפירער—מוכא.

אין די דערפער איז איצט א שטילע שאָ. כאטש איין שאָ פאַרן גאנצן טאָג רוט מען אָפּ אין דער קילער אָוונט-שטילקייט.

און דער וואַלד לעבט זיך מיט זיין וועלט. שטענדיק אין רויש. שטענדיק אין סוידעס.

און איצט, אָוונט-צייט, ווייס דער וואלד ניט פֿון קיין רו—ער רוישט און הערט זיך צו, וואָס עס קומט פֿאָר אין זיינע געדערים.

שאָטנס פֿון באַוואָפנטע מענטשן האָבן ארומגעכאפט דעם וואלד פֿון אלע זייטן, עמיצנס א שטארקע האנט פירט אָן מיט די באוואפנטע מענטשן.

הינטער די סאָסנאָס גרייטן מענטשן אַ טויט פֿאר אנדערע. ס׳שמעקט מיט מילכאמע.

און די סאָסנעס בויגן אָן זייערע קעפ איינע אף די אנדערע, זיי שעפּטשען איינע דער אנדערער די לעצטע נייס פון די פארטיזאנער און זייער קאמף.

עפּעס ווייסן זיי, די סאָסנעס. זיי היטן א גרויסן סאד אין זיך. א ווינט לויפט ארום איבער זייערע שפיצן, ער וויל עפּעס דערגיין, נאר זיי שאָקלען מיט זייערע שווארצע נאַדלדיקע קעפ און ווילן ניט זאָגן, ווילן ניט.

פינצטער, כאטש שטעך אויס די אויגן.

און די מענטשן רוקן זיך ווייטער און ווייטער. ניטאָ קיין צייט צו דרעמלען. מע דארף זיין גרייט, מע דארף זיין אנגעשטרייגגט. רוקט מען זיך טיפער אין וואלד.

און דער וואלד טרייבט שפאס מיט די מענטשן:

אט גיט ער אימעצן מיט א סכאך-לאפע איבערן נאז. אט שטעלט ער אונטער אימעצן א פיסל מיט א קארטש. און די מענטשן פאלן דעמאלט, פאלן און זיפצן פון ווייטאק.

און דער וואלד לאכט.

ס׳געפעלט אים.

מענטשן גייען. רוקן זיך טיפער אין וואלד. מע פאלט און מע גייט ווייטער. איינער דערשרעקט זיך פאַרן אַנדערן און מע שפרינגט אָפּ. מע גיט אַ קנאַק מיטן ביקס-צינגל, מע טוט א געשריי „ווער איז עס?", און אז מע דערקענט אייגענע, גייט מען ווייטער.

ווייט, טיף אין וואלד זיינען מענטשן אריין.

איז מען געקומען צו יענעם אַרט, וואו באטאַג איז אַ זעמליאַנקע געשטאַנען, מוכאס זעמליאנקע, און באַנאַכט וואלד און קאָרטשעס. מע זעט מער גאָרנישט.

אָבער אימיצער, וואָס וויים אַפּאָנים דעם אָרט, האָט באַפוילן אָפּשטעלן זיך.

און אין א ווײַלע ארום, האָט מען זיך צולייגט אף דעם אָרט, מע האָט זיך צוגעטוליעט צו דער ערד, אזוי ווי קאָרטשעס.

און דער וואלד הערט זיך צו. דער וואלד דארף אלץ זען. ער דאַרף אַלץ ווייסן.

הערט ער, דער אלטער וואלד און שפעטער וועט ער שעפּטשענדיק אַלעמען דערציילן, וואָס דאַ האָט זיך אָפּגעטאָן.

מענטשן האבן זיך צעלייגט — אין פונקט ווי זיי זיינען ניטאָ.

———————

און פון דער צווייטער זייט וואַלד איז געגאַנגען נאָך א מאַסע. אנדערע מענטשן – פויערשע יונגען.

מיט ביקסן און גראַנאַטן זיינען זיי געגאַנגען אין דער ריכטונג צו דער זעמליאַנקע.

נאָר אָט די יונגען זיינען קיין איינמאָל ניט געשטרויכלט געוואָרן, גייענדיק איבערן וואלד. אָט די יונגען וויסן גוט דעם וואַלד. זיי קענען אים גוט, דעם אלטן.

גייען זיי די יונגען איינעם, איניינעם, פריילעכע, שטאָלצע.

מען גייט גיך, מע איילט זיך, ווי מע וואָלט זיך צוריקגעקערט צו זיך אַהיים נאָך א גרויסן וועג.

מע גייט...

ניט ווייט איז שוין די זעמליאנקע, ניט ווייט.

נאָר מיטאַמאָל האָט זיך א פייף דורכגעקייקלט איבערן וואלד.

עפּשער מיינט עמיצער, אַז דאָס האָט א נאַכט-פויגל געפייפט, אָבער די יונגען האָבן זיך גלייך, אלע ווי איינער, אָנגעשטריינגט, און אינעווייניק אין זיך, זיך גרייט געמאַכט.

ווירער אפייף...

— נו, דאָס איז עס טאַקע — אן אומרו!...

און באַנאַכט, אין פינסטערניש, האָט זיך צעצויגן א קייט פון ביקסן איבער דער ערד.

נאָענט, נאָענט, איינער צום אנדערן האָט זיך די קייט געדרוקט צו יענעם אָרט, פון וואַנען עס האָט זיך געהערט דער אומאויפהערלעכער פייף.

און שפּעטער איז פון רעכטן פלאנג אָפּגעגאַנגען דער פירער פון אָטריאַד, דער, וואָס איז געשטאַנען דער ערשטער פון די ערשטע, ער איז אָפּגעטראָטן פון דער קייט און איז צוגעגאַנגען צו יענעם אָרט, פון וואַנען עס האָט זיך געהערט דער פייף.

— מוכא, מוכא, מוכ... איז דורכגעגאַנגען א מורמל דורך דער קייט.

אָט דאָס וואָרט האָט נאָך ניט באוויזן צו צוקומען צום סאָף פון דער קייט – האָט זיך שוין געטראָגן א צווייטע ידיעה:

— לעבן דער זעמליאנקע — איז די פאַנסקע זאַסטאַווע.

אָט די ידיעה האָט זיך דורכגעטראָגן איבער דער קייט. און די ווערטער האָבן געשלאָגן איבער די הערצער פון די פאַרטיזאַנער, פונקט, ווי שטיינער וואָלטן אף זיי געפאַלן.

— פאָרויס! צו דער זעמליאַנקע! – האָט מען איינער דעם אנדערן א באַפעל איבערגעגעבן.

וואָס נעענטער די פאַרטיזאַנער זיינען צו דער זעמליאַנקע צוגעגאַנגען — אַלץ שטילער האָבן זיי געשפּאַנט, אַלץ איינגעהאלטענער.

און אין די הערצער האָט געפלאַקערט נעקאָמע.

ווי האבן עס די פאַנעס געוואגט צוצוקומען צו זייער שטאַב-קוואַרטיר?
און געגאַנגען זיינען די יונגען זיכער. זיי האבן געוואוסט, אז זיגן וועלן זיי!

און זיי האָבן זיך געגרייט צום קאַמף. זיי האָבן שוין געוואַרט אַף דער שלאַכט. אָבער ווען מע האָט שוין זיכער געקענט אָנהויבן שיסן און אָנטרייבן מיטן פייער אַ שרעק אַף די פאַנעס, האָט מוכאַ געהייסן אָפּשטעלן זיך.

קיינער האָט ניט געוואוסט, וואָס ס'האָט זיך געטראָפן. צו קען עס זיין, אַז זייער אַטאַמאַן האָט זיך אָפּגעזאָגט צו אופנעמען די שלאַכט?

נאָר ניין. זיי האבן גלייך פאַרשטאַנען, וואָס דאָ טוט זיך. מוכאַ האָט געפירט די קייט ארום דער זעמליאַנקע. ארום איר, האָט ער צעשטעלט די יונגען, ווי א נעץ.

אַזוי האט מוכא אַרומגערינגלט די זעמליאנקע, קעדיי קיין איינער, וואָס האָט געוואגט אריין אין איר, זאָל ניט ארויס צוריק.

מוכאַ האָט אליין באַקוקט, ווי זעט אויס די נעץ, וואָס ער האָט צע-שטעלט.

— באַגינען וועלן מיר זיי צעמאַזיקן... קיין איין קויל זאָל אומזיסט ניט פאַלן!

— קיין איינע ניט!

## קאַפּיטל 24.

סטיאָפּקען און די איבעריקע צוויי פאַרטיזאַנער האָט מען צוגעבונדן פאַר די הענט איינעם צום אנדערן און מע האָט זיי אָפּגעפירט אין דאָרף.

פון דאָרף האָט מען זיי אַף אַ פויערשער פור מיט אַ קאָנוואָי אָפּגעפירט אין שטאָט.

סטיאָפּקע האָט וועגן זיך גאָר ניט געזאָרגט. אים האָט מער פון אַלץ באַאומרואיקט דער געדאַנק, וואָס איינעם מיט אים איז ניטאָ נאַסטא. ער האָט געהערט, ווי לאַסטאָווסקי האָט געזאָגט, אַז נאסטען וועט מען ניט איבער-געבן דער דעפענזיווע—נאָר ער וועט זי נעמען צו זיך.

סטיאָפּקע האָט שטאַרק פיינט געקראָגן אָט דעם „מענטשן", וואָס האָט אים אַזוי אָפּגענאַרט און האָט זיך דערנאָך אַזוי אָנגעלאַכט איבער אים און איבער אַלעמען.

סטיאָפּקע האָט געטראַכט:

— בעסער אין טורמע זיצן, אין פוילישער טורמע, איידער זיין בא לאַסטאָוו-סקין אין די הענט!

נאסטא! נאסטא!

אין שטאָט האָט מען זיי אַלעמען דרייען אַריינגעזעצט אין איין קאַמער, אויסער זיי איז דאָרטן געזעסן נאָך אַ יאַט.

— נו, וואָס האסטו זיך פאַרטראַכט אַזוי?—האָט אים געפרעגט סטיאָפּקע.

— אַז מע שלאָגט זיך דאָ... מע שלאָגט זיך,—דער יאַט האָט זיך צע-

וויינט.—מע האָט מיך אומזיסט, פאַר גאָרנישט, אַוועקגעזעצט און מע שלאָגט מיך נאָך דערצו! און אייך האָט מען פאַרוואָס פאַרזעצט?

סטיאָפּקע האָט זיך אָנגעכמורעט. ער האָט באַשטימט איצטער קיינעם גאָר-נישט ניט זאָגן, ווי דעמאָלסט אין וואַלד.

קיינעם וועט ער גאָרנישט ניט זאָגן, אויסער די אייגענע פאַרטיזאַנער.

— איז פאַרוואָס זשע האָט מען אייך אַהער געבראַכט?...—האָט געפרעגט דער וויינענדיקער יאַט.

— אָט פאַר דאָס!.. פאַרשטייסט?—און סטיאָפּקע האָט דעם יאַטל אונטערן נאָז אונטערגעטראָגן זיין פויסט.

יענער האָט זיך מיט שרעק אָפּגעקערט און ווי אַן איבערגעשראָקענע כאַיע אָנגעקוקט סטיאָפּקען. די פאַרטיזאַנער האָבן זיך צעלאַכט.

אין אַ פּאָר שאָ אַרום האָט דער שליסל פון קאַמער טויב אַ גרילץ געטאָן און עס זיינען אַריין עטלעכע זשאַנדאַרן. זיי האָבן פאַרנאַנדערגעבונדן די פאַרטיזאַנער און האָבן זיך דערווייל מיט ווערטלעך דורכגעוואָרפן.

— נו, טייערינקע, געפאַקט זיך?—האָט געפרעגט איינער פון די זשאַנדאַרן בײַ די פאַרטיזאַנער.

סטיאָפּקע האָט אָנגעהויבן זידן פון קאַעס. אַך, ער וואָלט איצט אַ לייב צעריסן פון צאָרן!

מיט די סאַמע נידעריקסטע, מיעסטע ווערטער האָט סטיאָפּקע באַשטימט אויסזידלען דעם זשאַנדאַר:

— עך, קאַפּיטאַליזם! מיעסקייט! אַנטאַנטע!

— שווײַג, הינטל!—האָט בייז אויסגעשריען דער זשאַנדאַר און האָט זיך פאַרמאָסטן מיט דער האַנט איבער סטיאָפּקען.

די פאַרטיזאַנער זיינען אויפגעשפּרונגען אַף די נאַרעס און האָבן זיך אַ לאָז געטאָן צום זשאַנדאַר.

יענער האָט זיי אַלעמען בייז אָנגעקוקט און האָט ניט געוואַגט אנצורירן סטיאָפּקען.

די זשאַנדאַרן זיינען אַרויס. די פאַרטיזאַנער האָבן זיך ווידער צעלאַכט.

שוין אַריבער אַ שאָ צוויי...

סטיאָפּקע איז קיינמאָל ניט געווען אין טפיסע. אַלץ אַרום איז אים דאָ געווען טשיקאַווע—די נאַרעס, אַף וועלכע מ׳האָט בייטאָג ניט דערלויבט צו זיצן, די גראַטעס אַף די פענסטער, די וואַנט הינטערן פענסטער, דער לאַנגער קאָרידאָר הינטער די טירן און דער אופזעער, וואָס גייט שטענדיק הין און צוריק איבערן קאָרידאָר.

סטיאָפּקע איז צוגעגאַנגען צום פענסטער און האָט שטילער,הייט געפּרוווט טרייסלען די גראַטעס. ער האָט געוואָלט פאַרשטיין, פאַרוואָס קען מען זיי ניט אַרויסרייסן און אַנטלויפן. די גראַטעס זיינען געווען שטאַרקע און האָבן זיך ניט געבויגן. דאָס האָט סטיאָפּקען געבייזערט.

אַריבער נאָך עטלעכע שאָ.

די טירן האָבן ווידער אָנגעהויבן סקריפּען און גרילצן מיט זשאַווערדיקן אַייזן און האָבן זיך צעֶעפנט. צוויי זשאַנדאַרן זיינען צוגעגאַנגען צו סטיאָפּקען און האָבן אויסגעקאָמאַנדעוועט:

— פאַרויס, מאַרש! אַרויס! אפן פאַרהער!..

סטיאָפּקען איז עס זייער געפעלן געוואָרן און ער איז זייער גערן אַרויס-געגאַנגען.

מע האָט אים דורכגעפירט דורכן טפיסע-הויף און אים אַריינגעפירט אין אַ צימער. דאָס איז געווען די קאַנצעליאַריע פון דער טפיסע. באַם טיש זיינען געזעסן דעפענזיווע-אַרבעטער און האָבן געפירט דעם פאַרהער.

מע האָט סטיאָפּקען אַריינגעפירט אין אַ צימער. לעבן אַ טיש זיינען געזעסן דריי מענטשן. אַפן טיש זיינען געלעגן פאַפירן, טינט און אַנדערע מאַכשירים, וואָס זיינען סטיאָפּקען זייער געפעלן געוואָרן.

אין איינעם פון די דריי מענטשן האָט סטיאָפּקע דערקענט אָט יענעם פויער, וואָס האָט אים, סטיאָפּקען, אַזוי אָפּגענאַרט.

— וואו איז נאַסטאַ!? וואו האָסטו זי אַהין געטאָן?—איז סטיאָפּקע אָנגע-פאַלן אַפן „פויער".

נאָר אַנשטאָט אַן ענטפער, האָט סטיאָפּקע דערזען, ווי די האַנט פון דעם מענטשן, ווענען ער האָט געפרעגט, האָט זיך אופגעהויבן.

סטיאָפּקע האָט דערפילט אַ שטאַרקן קלאַפּ איבערן קאָפּ. ער האָט זיך אַ וואַקל געטאָן, נאר ער האט זיך גלייך געשטאַרקט, און איז איינגעשטאַנען אַף די פיס.

— פאַן לאַסטאָווסקי — האָבן די איבעריקע צוויי מענטשן געזאָגט צו דעם, וואָס האָט ערשט געשלאָגן סטיאָפּקען, — וואַרט נאָך צו אביסל. ער וועט נאָך אונז צוניץ קומען.

— זאָג, נאָר, יינגעלע, וואו איז געווען מוכאס אָטריאַד אין דער צייט, ווען מע האָט דיך געכאַפּט לעבן דער זעמליאַנקע — האָבן זיי זיך געווענדעט צו סטיאפּקען מיט אַזוינע זיסע און ווייכע ריידלעך.

סטיאָפּקע האָט געשוויגן.

— זאָג זשע, טייערינקער, זאָג... — מיט אַזאַ צאַרטקייט האָט זיך גע-ווענדעט צו סטיאָפּקען איינער פון דער דעפענזיווע.

סטיאָפּקע שווייגט.

— זאָג, יינגעלע, — האָט מען זיך ניט בארויקט — אַז דו וועסט ניט זאָגן, וועט דיך אט דער פעטערל שלאָגן, — און מע האָט אָנגעוויזן אף לאַס-טאָווסקין.

— רייד, כאָליערע! רייד, פאַרשאָלטענער כאַם! רייד, באָלשעוויסטישע מיעסקייט! הינטל, רייד!

— רייד, אניט וועלן מיר פון דיר די הויט אראָפּשינדן. זעסט, אָט גיסט

זיך שוין בלוט פון דיין קאָפּ. רייד, אניט וועלן מיר דיר קיין איין געזונטן אייווער ניט לאָזן!

סטיאָפּקע האָט באַשטימט ניט אויסצורעדן קיין וואָרט. ס'איז גאָרנישט, וואָס ער איז אַ קליינער יינגל – ער איז אָבער ניט קיין פאַררעטער!

– אַהאַ! אַזוי גאָר! – האָט אויסגעשריגן לאַסטאָווסקי און האָט דערלאַנגט סטיאָפּקען אין פּאָנים.

סטיאָפּקע איז געוואָרן בייז און באַליידיקט. אין האַלדז איז אים עפּעס איינג געוואָרן. און פון מויל איז אַנשטאָט ווערטער בלוט געגאַנגען.

— פירט אים אָפּ צוריק אין קאַמער!

מע האָט סטיאָפּקען אַוועקגעפירט.

— איך רעכן — האָט לאַסטאָווסקי מיט בייזקייט געזאָגט, אַז אויספרעגן אָט דעם האמוין — איז נאָר פאַטערן צייט.

— דאָס זיינען עפּעס פאַרביסענע אַקשאָנים. עפּעס פאַנאַטיקער אַזוינע! זעט נאָר, דאַכט זיך א קינד, א גאָרנישט – און רייסט בא אים ארויס אַ וואָרט!

– מע דאַרף שיקן א שיפרירטע טעלעגראַמע דעם נאַטשאַלניק פון מיליטער-צירקל. פרעגט אָן, וואָס זאָל מען טאָן מיט די ארעסטירטע – מיט די ווערטער האָט לאַסטאָווסקי צוגענומען זיינע פאַפירן פון טיש און איז ארויס.

באנאכט איז דורכן טעלעגראַף אָנגעקומען אַ שיפרירטער ענטפער פונם נאַטשאַלניק פון מיליטער-צירקל:

„— די געפאַנגענע באַנדיטן - צעשיסן, פונקט. ניט זשאַלעוועט קיין קוילן צו פאַרניכטן דעם באַנדיטיזם, פונקט. ניט באַלעסטיקט דעם טעלעגראַף מיט אַזוינע נאַרעשקייטן, פונקט. טוט נאָך אייער ווילן, פונקט —“.

## קאַפּיטל 25.

אַ צעפרידענער איז לאַסטאָווסקי אַוועק צו זיך אַהיים.

ווי זאָל ער ניט זיין צופרידן?

פון דער מאַכט באַקומט ער די גאַנצע צייט דאַנק - טעלעגראַמעס. מע פאַרגרעסערט זיין פענסיע. און אין אַלגעמיין – צו איז ער ניט קיין העלד? אַריינגעריסן זיך אין שטאָב צום סאַמע מוכאָן, האָט דאָרט געפאַנגענע גענומען און אַנטלאָפן...

„– און אין דער צוקונפט“, — האָט לאַסטאָווסקי געטרוימט – „וועט מען ווידער שיקן דאַנק-טעלעגראַמעס, מע וועט פאַרהעכערן זיין אַמט, פאַרגרעסערן זיין פענסיע... „זשעטש פּאָספּאָליטאַ“ וועט אים ניט פאַרגעסן, ווייל ער ווערט דאָך פון טאָג צו טאָג מער העלד. עך, ס'איז גוט צו לעבן אף דער וועלט – האָט געטראַכט לאַסטאָווסקי, און פון די געדאַנקען, האָט בא אים דער פּאָנים געשיינט.

און מיט א שיינענדיקן פּאָנים איז ער אריין אין שטוב.

אָ, מיין ליבע מיידעלע! נו, וואָס מאכסטו עפּעס? — האָט לאַסטאָווסקי צופרידענערהייט זיך געוועָנדעט צו דער אָרימער מיידל, מיט די גרויסע, קאַרע אויגן.

זי איז שווייגנדיק געזעסן אין אַ ווינקעלע. אַף זיין ווענדונג האָט זי ניט געענטפערט, נאָר א שטראָם טרערן האָט אַ פליַיץ געטאָן פון אירע אויגן.

— ניט וויין! וועסט זיך איַינלעבן, וועסטו זיך איינליבן — האָט געזאָגט לאַסטאָווסקי. אָט זעסט, פריער האָסטו מיך ניט געקאָנט אָנקוקן און איצטער חערסטו מיך אויס רואיקערהייט.

— נידעריקע בריע! — האָט שטיל אַרויסגעזאָגט דאָס מיידל.

און מיטאמאָל האָט זי זיך ווי א צעצאָרנטע וועלפיכע אַ וואַרף געטאָן אַף לאַסטאָווסקין.

לאַסטאָווסקי איז לעכאַטשילע אָפגעטראָטן אַף צוריק, נאָר, אַז ער האָט דערזען, אַז דאָס מיידל האָט ווידער אָנמעכטיק די הענט אַראָפּגעלאָזן, איז ער צו איר צוגעגאַנגען מיט גאיוועדיקע טריט.

— צו וואָס זיינען אָט די הויכע ווערטער: „נידעריקע בריע", „מערדער", „פאַכדן", מיט וועלכע דו רופסט מיך די גאַנצע צייט? די ווערטער וועלן דאָך דיר גאָרנישט ניט העלפן. און דיין געליבטער סטיאָפּקע וועט פאַר די ווערטער צעשאָסן ווערן.

די מיידל האָט א קוק געטאָן אַף לאַסטאָווסקין מיט אירע שיינע אויגן. אַ גרויסער טרויער און אַ געבעט זיינען געלעגן אין אירע אויגן.

— נו, אָט, אזוי איז בעסער! — האָט געזאָגט לאַסטאָווסקי און האָט זיך צוגערוקט צו נאסטאָן.

— טרעט אָפּ פון מיר! — האָט אויסגעשריען נאסטא, — גיי ניט צו, צו מיר נאָענט! טרעט אָפּ פון מיר, וועט פאַר דיר בעסער זיין!

אין דער מיידלס ווערטער האָט זיך געפילט אַזאַ ווייטאָק און איינציי-טיק אַזאַ דראָאונג, אז לאַסטאָווסקי האָט באַשטימט ניט אָנרירן דאָס מיידל.

— וואָס האָסטו געטאָן מיט מיין מאַמען?! — האָט אויסגעשריען נאַסטא.

— נו, באַרואיק זיך, איך בעט דיך, — האָט לאַסטאָווסקי געזאָגט — ווייל איך גיי באַלד אוועק אָפגעבן א באַפעל, אז מע זאָל צעשיסן דיין צען יאָריקן געליבטן און אלע איבעריקע באַנדיטן, וועלכע איך האב פאַרכאַפּט אינאיינעם מיט דיר.

זאָגנדיק די ווערטער, האָט זיך לאַסטאָווסקי אופגעהויבן און איז אַריין אין אַן אַנדער צימער. ער האָט געוואָלט מאכן אַן אויסזען, ווי ער וואָלט געגאַנ-גען אָפּגעבן א באפעל וועגן צעשיסן סטיאָפּקען און די איבעריקע פאַרטיזאַנער. אוועק.

... אָט איז ער, סטיאָפּקע, א פויערישער יאַטעלע... אָט, אָט, הויבט ער אוף זיין נאגאַן און שלאָגט סטיאָפּקען איבערן קאָפּ... סטיאָפּקע פאַלט...

— קום צוריק! — האָט מיט אַלע קױכעס אױסגעשריען דאָס מײדל.
— נו, אט, אזוי איז גוט, — האָט לאסטאװסקי געזאָגט ארײנגײענדיק.
— איך האָב דאָך געזאָגט פריער: װעסט זיך אײנלעבן — װעסטו זיך אײנליבן.

און די מײדל האט שטיל, שטיל געװײנט, ער זאָל ניט הערן און זאָל ניט אָפּגעבן דעם באַפעל װעגן שיסן סטיאָפּקען. נאָר די אַקסלען אירע האבן געציטערט און געצוקט.

— דו באַרואיק זיך א ביסל און איך װעל גײן װעגן מײנע געשעפטן. איך האָף, אז דו װעסט פון דאַנען ניט אנטלױפן און היטן דיך — איז אי-בעריק. און געדײנק װאס איך זאָג דיר: אײן טראָט פון שטוב, און... דײן סטיאָפּקע מיט די איבעריקע כאַװײרים דײנע װעלן אװעקגײן צו גאָט אף װאַרמעס. זײ זשע מיר געזונט אין שטאַרק. ניט בײנק אזוי און זײ מונטער! איך װעל באַלד קומען... הײנט זאָלסטו זיך באטראַכטן.. זאָלסט אײנגײן אף דעם, װאס איך האב דיר געזאָגט... אויב דו װעסט ניט אײנשטימען... מאָרגן װערן זײ צעשאָסן... איך גיב דיר מײן װאָרט. דאָס װארט פון א פּױליש-ארמײאישן אָפיצער. מעגסט גלױבן. קלײב זשע אױס...

לאסטאװסקי איז ארױס.

## קאפּיטל 26

עטלעכע הונדערט טריט האט אָפּגעטײלט אײן אטריאַד פונם אַנדערן. אײן אטריאַד האט געװאַרט אפן אנדערן. אײנער האט פאַר דעם אנדערן גע-האַלטן גרײט דעם טױט.

און באַגינען האט מיט רױטע פעדים אױסגענײט אף בלױ פון הימל זײנע אוזאָרן. טאָג האָט זיך אָנגערוקט.

די גראָז האָט געפינקלט אנטקעגן דער אופגײענדיקער זון מיט טױזנט-טער טױ-ברילִיאַנטן.

װען ס'איז געװאָרן עטװאס ליכטיקער, האט מוכא אנגעהױבן ארבעטן.

לױט זײן באַפעל האט אַ גרופּע פאַרטיזאַנער זיך אָפּגעטײלט פון דער אַלגעמײנער קײט. מיט גראַנאַטעס אין די הענט איז די גרופע צוגעקראָכן צום ארט, װאו דאָס פױלישע מיליטער איז אין זאַסאַדע געזעסן און געװאַרט.

עס זײנען דורכגעגאַנגען רעגעס פון אָנגעשטרײנגטן װאַרטן.

און מיטאַמאָל האָט אַ מױרעדיקער דונער-שאָס אופגעװעקט דעם װאַלד און דעם װאַרטנדיקן מיליטער פון דער זאַסטאַװע.

דאָס מיליטער האָט נאָך ניט פאַרשטאַנען, װאָס דאָ טוט זיך. נאָר אַז זײ האָבן דערזען, װי ס'ליגן שױן טרופּן פון זײערע כאַװײרים, האָבן די זשאָל-נערן פון דעד זאַסטאַװע אופגעהױבן אַ פּאַניקע.

ביז װאַנען די אָפיצערן האָבן באַװיזן צו מאַכן אָרדנונג, האָבן זיך שױן די זשאָלנערן געלאָזן לױפן.

נאָר — אומזיסט!

וואוהין די זשאַלנערן גיבן זיך א קער – אומעטום באַגעגענען זיי אַ זאַלפּ.
–.פאַרראַט! מיר זיינען אַרומגערינגלט! מוכאַ! – האָבן זיך געטראָגן שרעקלעכע ווערטער אין די פאַרשלאָפענע זשאַלנערישע קעפּ.

די קויכעס פון דער זאַסטאַווע זיינען געוואָרן אַלץ ווייניקער און ווייניקער. די זשאַלנערן האָבן שוין אופגעהערט צוריק שיסן, זיי האָבן געוואָרפן די ביקסן און זיינען, ווי אַ צעשראָקענער טאבון פערד, געלאָפן אין אַלע זייטן.

אַנדערע האָבן דערזען, אַז עס איז טאַקע אינדערעמעסן קיין אַרויסגאַנג ניטאָ, זיינען זיי לעבעדיקערהייט געפאַלן אַף דער ערד, זיי האָבן געמיינט מיט דעם עפשער צו ראַטעווען זיך.

און מוכאַ האָט אַלץ איינגער און איינגער צונויפגעדריקט זיין רונג, די רעשט פון דעם מיליטער האָט שוין ניט געהאַט מיט וואָס צו עטעמען.

די צעצאָרנטע פאַרטיזאַנער רעכענען זיך אָפּ זייער שרעקלעך מיט די, וואָס האָבן געוואגט אַריין אין זייער לאַגער.

און דאָס אַלץ איז דורך, ווי אַ שטורם-ווינט. נאָך עטלעכע רעגעס פונם וואַלד מעשוגענעם „אור-רא", און ווידער שטיל.

נאָר טרופן פון געמיימסטע, און זיפצן פון צעמאַזיקטע האָבן געדערט וועגן דעם, וואָס איז פאַרגעקומען מיט עטלעכע רעגעס צוריק.

– מוכאַ! וואו איז מוכאַ? – האָבן די פאַרטיזאַנער געזוכט, – צי האָט מען אים געהאַרגעט, צו ווידער פאַרוואונדעט?

– עפשער איז ער אין זעמליאַנקע?

מען האָט זיך אַ וואָרף געטאָן אין זעמליאַנקע. יע. ער איז דאָ. אַף א קאַרטש אינמיטן איז געזעסן דער אטאמאן, דעם קאָפּ געבויגן, און לעבן אים – דער טרופּ פון דער אַלטער, נאַססוליעס מאַמע. ניטאָ סטיאָפּקע, ניטאָ נאַסטע.

דערהאַרגעט....

זיך גאָרניט געשעמט צו שלאָגן זיך מיט פרויען.

די פאַרטיזאַנער האָבן זייערע קעפּ געוויגט...

– ברענגט אַהער די געפאַנגענע! – האָט מוכא באַפוילן.

אין אַ ווײַלע אַרום איז פאַר מוכאן געשטאַנען א געפאַנגענער מיליטערמאַן אין אָפיצערישע קליידער.

– ווער האָט דערהאַרגעט אָט די פרוי? האָט געפרעגט מוכא.

זײַן קאָל איז געווען האַרט און שטעכיק. די פראַגע האָט מוכא געשטעלט אַזוי פראָסט און פעסט, אַז דער אָפיצער האָט דערפילט, ווי א שווערער גייט דורך איבער זײַן לײַב.

– ווער האָט דערהאַרגעט אָט די פרוי? א?

– פּא... פּאן... איך ווייס ניט!...

– דו ווייסט ניט? דו לײַגסט, מערדער! האָט אויסגעשריען איינער פון די פאַרטיזאַנער און האָט זיך פאַרמאָסטן אפן אָפיצער מיטן פריקלאַד.

– האלט! – האָט מוכא אויסגעשריִען, – אן אנטוואָפנטן מענטשן איך ניט שיין צו אָנרירן!

– נו, איז ווער האָט דערהאַרגעט די פרוי? זאָג!



– פריער איז דאָ געווען לאַסטאָווסקי, נאָר ווען מיר זייַנען אַהער גע-קומען, איז שוין דאָ קיינער ניט געווען.

– הייסט עס, אַז נאַסטא און סטיאָפקע און דמיטרי און יאנקא זיינען באַ לאסטאָווסקען אין די פארשאָלטענע הענט.

– פון די געפאַנגענע זשאָלנערן שוין אַראָפנעמען דאס געווער און אָפלאָזן זיי! די אָפיצערן—צעשיסן!—האָט באַפוילן מוכא.

– שנעלער שטעלט זיך אויס! גרייט זיך צום גאַנג! כעוורע! פאָרויס, נאָך מיר, באפרייען אונזערע כאַווירים!.. די זעמליאנקע אופרייסן!...

## קאפיטל 27.

באַגינען האָט מען די דריי פאַרטיזאנען אַוועקגעפירט שיסן...

באַ די זייטן פון וועג זיינען געשטאַנען זשאָלנערן. מיט פאַרבונדענע הענט זיינען געגאַנגען די פאַרטיזאַנער.

די פּנימער זיינען באַ זיי געווען בלייך, אָבער דער טראָט-האַרט און פעסט.

און אין סטיאָפקעס קעפל האבן זיך געדאנקען פאַרקליבן, אָט אַזוי ווי ווערלף אין שטייג האבן די געדאַנקען אין סטיאָפקעס קעפל ניט גערוט, זיי האָבן זיך געוואָרפן און געקלאַפּט אין מאַרך און האָבן סטיאָפקען געפּייניקט, געמאַטערט.

אַף סטיאָפּקעס שטערן זיינען שוייס-טראָפּן אַרויסגעטראָטן. ער האָט זיך די גאַנצע צייט בּאַ די זייטן ארומגעקוקט און האָט געטראַכט, ווי מע אַנטלויפט פון דאַנען.

אַ ווילדע וואלד-קינד – סטיאָפּקע – האָט גאָר ניט געקענט פאַרשטיין, אַז אָט בּאַלד, אין א וועלכער ס'איז האלבּ שאָ, וועלן שוין אָט די אַלע יונגע פויערים ניט זיין...

סטיאָפּקע האָט זיך דערמאָנט, ווי ער איז אנטלאָפן פון די פוילישע אָפיצערן, בּעשאַס זיי האָבּן צעשאָסן זיין ברודער, זיין טאַטן.

קען דאָס זיין, אַז סטיאָפּקע זאל אויך היינט ניט אנטלויפן?

קען דאָס זיין, אַז אלע וועלן טאַקע בּאַלד ניט ווערן? טויט?

אַ מאָדנער מינהעג... שיסן פאַרטאָג, ווען דער מאָרגנשטערן קריכט איבּערן הימל און זאָגט אָן א שיינעם, זוניקן טאָג. ווען דער ווינט גלעט די האָר, אַזוי ווי א גוטער בּרודער.

און דעמאָלט ווילט זיך דאָך אזוי לעבּן...

דעמאָלט שטייט דאָך אויף די גאַנצע וועלט צום לעבּן...

מע האָט די פּאַרטיזאַנער אַוועקגעפירט אַפּן עק שטאָט אין פעלד אַריין....

דאָס פעלד פירט צו א קאַנאַווע, לעבּן דער קאַנאַווע גראָבּן פויערים זאַמד.

און סטיאָפּקע קוקט זיך ארום אין אלע זייטן.

ער איז נאָך לעבּעדיק, ער לעבּט נאָך. אבּער אין א רעגע ארום, ווען די זון וועט שוין זיין אין הימל – וועט שוין סטיאָפּקע ניט זיין. ער וועט שוין ניט לעבּן מער.

און זיינע כאווײרים וועלן שוין אויך מער ניט לעבּן, זיי וועלן שוין מער מוכאן ניט זען.

„עך! אַז מע האַקט דעם וואַלד, פליען שפּענער"–טרייסט זיך סטיאָפּקע מיטן גלייכווערטל, וועלכן ער האָט געהערט אַמאל פון זיין ברודער.

„מוכא וועט אָפּצאָלן!"...

מע האָט די געבּונדענע אַוועקגעשטעלט לעבּן דער קאַנאַווע.

די פריש-אָנגעגראָבּענע בּערגלעך פון דער קאַנאַווע זיינען געוועז העכער, איבּער די קעפּ פון די פּאַרטיזאַנער, — אַזוי ווי מע וואָלט די יונגען לעבּעדיקערהייט אין דער ערד געלייגט.

אַנטקעגן די פּאַרטיזאַנער האבּן זיך אין א גלײַכער ריי צעשטעלט די זשאַלנערן, וואס זיינען שוין גרייט געוועז צו זייער מעלאָכע...

מע האָט געוואַרט...

מע האָט דערהערט, ווי עס האָט פונווייטן אנגעהויבּן רודערן א פּאַעטאָן. ס'זיינען געקומען צופאָרן א דאָקטער, א קסיאָנדז און נאָך א מיליטער-מאַן, אין וועלכע סטיאָפּקע האָט גלייך דערקענט דעם מענטשן, וועלכן מע רופט לאַסטאָווסקי.

דער מיליטערמאַן איז שנעל אַראָפּגעשפּרונגען פון פאַעטאָן, האָט זיך געשטעלט צווישן די זשאַנדאַרן און די פאַרמישפּטע און האָט אָנגעהויבן לייענען: „לויטן אורטייל פון פעלד־געריכט בא דער דעפענזיווע פון נ־ער אַרמיי ווערן די דריי באַנדיטן, וועלכע האָבן אָפּגעזאָגט צו אָנרופן זייערע נעמען און וועלכע האבן געאַרבעט אין אטריאַד פון מוכא, פאַרמישפּעט צו דער העכסטער שטראָף — שיסן”.

דער קסיאָנדז איז מיט א פאַרצויגענעם, פרומען פּאָנים צוגעגאַנגען צו די יונגען און האָט גענומען ריידן וועגן דעם, אַז עס וואָלט קיין בייז ניט געווען, אַז זיי זאָלן פאַרן טויט ווידע זאגן.

האָט דער קסיאָנדז אופגעהויבן די הענט אין דערהויך און האָט מיט אַ זיסינקן קעלכעלע אָנגעהויבן שעפּטשען:

— קינדער מיינע, זייט זיך מיסוואַדע און דער הימלישער פּאָטער וועט זיך דערבאַרימען אַף אייך.



— גיי צו... מאַמען! — האט איינער פון די פאַרטיזאַנער בייז געענטפערט.

— ע... פּשאַ קרעוו — האָט אויסגעשעפּטשעט דער קסיאָנדז, — רעכט אַף אייך, פאַרשאָלטענע כאַמעס, פינצטערע ברואים, וואָס איר זייט! — איר וועט זיך נאָך פרעגלען אין געהענימשן פייער!

— מיר וועלן זיך דאָרטן זען! — האָט אויסגעשריען סטיאָפּקע.

דער קסיאַנדז האָט זיך פאַרקרימט און איז אָפּגעטראָטן.

— קאַפּיטאַן וואַיצעכאָווסקי, אין נאָמען פון דער דעפענזיווע פון דער ב—ער אַרמיי לייג איך אייך פאָר אויספּילן דעם אורטייל!

ס.איז אָנגעקומען אַ שוידערלעכע שטילקייט. די אָנגעגרייטע זשאַלנערן האָבן פריי אַן אָטעם געטאָן. באַ זיי אינדי הענט האָבן זיך די ביקסן צעשפּילט...

## קאפּיטל 28

מיט שנעלע טריט אָן אָפּרו איז געגאַנגען מוכאס אַטריאַד איבערן וואַלד. די ריכטונג—צום שטאָט.

מיד זיינען די כעוורע, אַסאַך שלאַכטן אויסגעקומען צו פירן פאַר דער לעצטער צייט, קיינער טראַכט אָבער ניט פון קיין רו.

מע גייט איניינעם, אין איינגע רייען, מע שמועסט זיך דורך:

— ווער ווייס צו וועלן מיר באַווייזן באַפרייען און אויסלייזן אונזערע כאַווירים.

— מיר וועלן אומבאַדינגט באַווייזן!

— אַנדערש קאָן גאָר ניט געמאָלט זיין!

— מיר וועלן זיי אויסלייזן!

— גיב צו מער שפּאַן—וועלן מיר באַווייזן!

און אַף דעם האָט זיך דער שמועס אָפּגעשטעלט.

דאָס וואַלד-לעבן האָט די מענטשן ניט געמאַכט פאַר קיין ריידעוודיקע. דאָס וואַלד-לעבן הייסט ריידן ווינציקער.

און היינט איילט מען זיך אַזוי. מע האָט, דוכט זיך, פארגעסן, צו פאַר-זיכטיק זיין. מען גייט אין אַ גרויסן האַמוין. אַלע איניינעם. זיי זיינען קיינ-מאָל אַזוי ניט געגאַנגען.

עטוואָס ווייטער פון אַטריאַד גייט מיט זיינע צוויי געהילפן—מוכא.

ער אייצעט זיך מיט זיי...

— אַזוי, אַזוי, כאַווירים, גיי איך, הייסט עס, פאָרויס! מיט וועלכע מיט-לען עס זאָל ניט אויסקומען צו ווירקן—די טפיסע וועל איך עפענען. נאָכן ערשטן שאָס—זאָלט איר פליען צו הילף.

מוכאס כאַווירים האָבן ניט דערווידערט. דערפאַר זיינען זיי מוכאס כאַווירים, ווייל זיי ווייסן אים, ווער ער איז. אַז ער האָט באַשטימט—וועט שוין זיין ווילן קיינער ניט אָפּהאַלטן.

און מוכא האָט זיך מיט גיכע טריט אָפּגעטיילט פון אַטריאַד און איז ניט געוואָרן...

דורך קליינינקע הינטער-געסעלעך איז מוכא אין שטאָט אַריין.

מיט זיכערע, פעסטע טריט איז מוכא געגאַנגען אין דער ריכטונג צו דער טפיסע.

ווען ער איז געקומען אַף דער הויפּט-גאַס, האָט אַף אים פאַרדעכטיק אַ קוק געטאָן דער פּאָליציאַנט, וואָס איז אַפּן פּאָסטן געשטאַנען.

מוכא האָט ניט געוואָרט אַף קאָוועד. ער איז גלייך צוגעגאַנגען צום פאָליציאַנט און האָט אַ פרעג געטאָן.

— וואו וואוינט דאָ דער נאַטשאַלניק פון דער טפיס,?

— אָט, ניט ווייט. גייט גלייך מיט דער גאַס. דער סאמע לעצטער מוי־ער אַנטקעגן דער טפיסע—דאָס איז דעם נאַטשאַלניקס דירע.

מוכא האָט אויסגעהערט דעם פאָליציאַנט און איז גלייך אַוועק צו דער אָנגעוויזענער ריכטונג.

דער פאָליציאַנט איז געבליבן שטיין ווי אַן אָפּגעשמיסענער. ער האָט עפּעס געפינטלט מיט די אויגן און האָט זיך געוואונדערט, קוקנדיק אַפן אַוועק־געגאַנגענעם פויער.

— געדאַרפט פונדעסטוועגן אַ קוק טאָן אַף זיינע פאַפּירן,–האָט געטראַכט דער פאָליציאַנט. ער האָט אַלץ געטראַכט – רופן צוריק דעם פויער, צי ניט–ביז וואַנען מוכא איז שוין ערגעץ פאַרשוואונדן.

און אַזוי פלעגט מוכא שטענדיק טאָן. דאָרטן וואו ס'איז עפּעס ניט גלאַ־טיק—גייט ער גלייך אין פייער. און אָט די געוואַגטקייט פלעגט אים זייער אַסאַך העלפן און ניט איינמאָל אים אַרויסגעהאָלפן פון גאַנץ שווערע צו־שטאַנדן.

אין עק שטאָט, אַנטקעגן דער טפיסע איז געשטאַנען אַ גרויסער מויער. מוכא איז אַרוף אַפן גאַניק און האָט ענערגיש אָנגעקלאַפּט אין טיר.

— ווער איז דאָרט?

— עפנט, איך בין געקומען מיט א פאַפיר צו אייך פון דעם נאַטשאַל־ניק פון דער דעפענזיווע. כ'מוז עס איבערגעבן גלייך אין די הענט פונם נאַ־טשאלניק פון דער טפיסע.

— שוין עפנט מען.—און אימעצער איז אָכצנדיק און קרעכצנדיק צו־געגאַנגען צו דער טיר.

די טיר האָט זיך אַ ביסעלע צעעפנט און עמיצער האָט באַפוילן:

— גיט אַהער די פאַפירן!

— איך קען ניט!... איך האב דאך געזאָגט, אַז איך דאַרף איבערגעבן דעם נאַטשאַלניק אין די הענט אַריין.

— נישקאָשע! שטענדיק שרייבט מען אַזוי! נאָר די פאַקעטן גיט מען איבער שטענדיק מיר. איך בין דעם נאַטשאַלניקס ווייב.

— ניין! דעם נאַטשאַלניק אין די אייגענע הענט אַריין.

— ער שלאָפט נאָך! פאַרטאָג קומט מען ניט מיט פאַפירן. אַ טומל אָנ־געמאַכט!...

— אַנדערש קען איך ניט!

— נו, גוט, גייט אַריין, אויב אַזוי... וואַרט צו אָט דאָ, אין פירהויז! און די אַלטע, וואָס האָט זיך אָנגערופן פאַר דעם נאַטשאַלניקס ווייב, איז אַריין אין אַ צווייטן צימער.

מוכא האָט זיך אַרומגעקוקט אין אַלע זייטן, נאָכדעם האָט ער פאַרשלאָסן די טיר און האָט דעם שליסל זיך אין קעשענע אַריינגעלייגט.

— קומט אַהער! — האָט באַפוילן אַ קאָל פון צימער אַרויס, — דער נאַטשאַלניק וועט דאָך ניט אופשטיין צוליב אייערע פאַפירן דאָרטן.

מוכא איז אַריין אין צימער...

אין אַ ווייכער בעט איז געלעגן דער נאַטשאַלניק.

— ווען מען שיקט עס צו מיר! סאַראַ ווילדע עפעס! — האָט געמורמלט אומצופרידן דער נאַטשאַלניק.

— נו, גיב שוין אַהער, וואָס דו האָסט דאָרטן!

— נאַ, נעם! האָט מוכא רואיק אַרויסגעזאָגט, און האָט אונטערגעטראָגן דעם נאַטשאַלניק אונטערן נאָז אַ נאַגאַן.

דער קורצזיכטיקער נאַטשאַלניק האָט אַויסגעשטרעקט די הענט. ער האָט געמיינט נעמען דעם פאַקעט, און ער האָט זיך געכאַפּט פאַרן נאַגאַן.

אַי! אַי! אַי! זאָסיע, זאָסיע, ראַטעווע! — האָט ער אָנגעהויבן שרייען און איז גלייך אנטשטומט געוואָרן, ווייל מוכא האָט אים דעם האַלדז פאַרקוועטשט.

זאָסיע איז אַריין אין א צווייטן צימער און האָט אַפּאָנים די געשרייען ניט געהערט.

— הער ניטאָ קיין צייט! גיב אַהער אַ צעטל, מע זאָל מיר דורכלאָזן אין טפיסע!

— וואָס?

— ניט רייד זיך אָן לאַנג, גיב! — און מוכא האָט אָנגעשטעלט דעם רעוואָלווער.

— גיב, אָדער זעגן זיך מיט דיין לעבן! — האָט מוכא באַפוילן.

מיט טויטע ליפּן האָט דער נאַטשאַלניק אָנגעהויבן בעטן ניט שיסן אין אים.

— אַ צעטל אַהער! — האָט זיך מוכא איינגעשפּאַרט.

— אָט דאָרט... אין טיש... ליגט... אין פּאָרטפעל... נעם... נאָר ניט שיס!... מע דאַרף ניט...

— ווער אַנטשוויגן! האָט מוכא אויסגעשריען און האָט אַרויסגעכאַפּט פון אונטערן נאַטשאַלניק די בעטגעוואַנט.

דער נאַטשאַלניק איז אַראָפּגעפאַלן אַפן דיל. מוכא האָט צעריסן דעם ליילאַך אַף פּאַסן און האָט געבונדן דעם נאַטשאַלניק. נאָכדעם איז ער אַריין אין צווייטן צימער, און האָט געכאַפּט דעם נאַטשאַלניקס ווייב — זאָסיע.

ביידע נאַטשאַלניקעס האָט מוכא צוזאַמענגעבונדן אינאיינעם און האָט זיי אַוועקגעלייגט אַפן בעט.

דערנאָך האָט ער פון אַ צווייטער בעט די פּערענעס אַראָפּגענומען און האָט מיט זיי פאַרדעקט די געבונדענע.

ער האָט אויסגעזוכט אַ שטריק און האָט דעם גאַנצן פּאַק, צוגעבונדן, צוגעפּעסטיקט צו דער בעט.

אין עטלעכע מינוט אַרום איז מוכא אַרויסגעגאַנגען פונם נאַטשאַלניקס שטוב, און האָט, ווי אַ גוטער, איבערגעגעבענער באַלעבאָס פאַרמאַכט הינטער זיך די טיר.

ער האָט שוין דערגרייכט, וואָס ער האָט געדאַרפט.

ער האָט דעם צעטל באַקומען מיט גרויס קאָוועד...

## קאַפּיטל 29.

שפּעט ביינאַכט איז לאַסטאָווסקי צוריק אַהיים געקומען.

נאסטא איז געזעסן אין אַ ווינקעלע ווי אַ פאַרגליווערטע.

זי האָט שוין ניט געוויינט. אין איר איז אַלץ ווי פאַרשטיינערט געוואָרן. זי האָט שוין איר ווייטאק ניט געפילט.

— הער נאַר, דו קלערסט שטענדיק זיין אַזאַ? נו, געטרויערט אַ ביסל — גענוג!...

נאסטאַ האָט אויפגעהויבן איר בלאַסן פּאָנים און האָט גלייכגילטיק א קוק געטאָן אף לאַסטאַווסקין.

— איך פאַרשטיי ניט. אַן אַנדער מיידל וואָלט דאָך טאַנצן פון פרייד, וואָס איר איז אויסגעפאַלן אַזאַ גליק.. נו, גיי זשע צו נעענטער צו מיר...—און לאַסטאָווסקי האָט אויסגעשטרעקט צו נאסטען זיינע הענט.

נאסטא האָט אַ קוק געטאָן אַף זיינע הענט און האָט אָנגעהויבן צו ציטערן.

— הער, וועסט דאָך פון דאַנען אַלציינס ניט אַנטלויפן. פון מיינע הענט לויפט מען ניט אַזוי גיך! איז בעט איך דיר, זאָלסט שוין באַשטימען... ווייל אין אַ האַלבע שאָ אַרום וועלן דיינע כאַוויירים זיין שוין אַף יענער וועלט. און דער ערשטער וועט צעשאָסן ווערן אָט דער קליינער הינטל, דער סטיאָפּקע דיינער, אויב דו וועסט אָבער איינשטימען...

נאסטא האָט אַ ציטער געטאָן.

— איר וועט ניט וואַגן אים שיסן!... קיינער גיט אייך קיין רעכט ניט אַף דעם... ער איז דאָך נאָך אַ קינד!

לאַסטאָווסקי האָט זיך צעלאַכט.

— מיר דאַרף קיינער ניט דערלויבן. און קיינער דאַרף ניט וויסן, צו ער איז אַ קינד, צי ניט. זיין נאָמען האָט ער ניט געוואָלט זאָגן,—האָב איך באַפוילן, אַז די דריי באַנדיטן, וואָס מע האָט בא מוכאן אין לאַגער געפאַנגען זאָל מען צעשיסן. און וויפל ווער איז אַלט וויל קיינער ניט וויסן. געווען אַ באַנדיט—גענוג פאַר אונז.

— איר וועט אים ניט שיסן !...—האָט האַלב בעטנדיק, האַלב באַפוילנ-דיק געזאָגט נאסטא,—איר וועט דאָס ניט פרוּוון טאָן!... איר וועט ניט וואַגן...

— ווער, איך וועל ניט וואגן? — האָט זיך לאַסטאָווסקי צעבייזערט. — אָ, איר קענט מיך נאך זייער ווינציק! און אויב איר ווילט וויסן, האָב איך שוין

אַ באַפעל אָפּגעגעבן, מע זאָל זיי אלעמען צעשיסן... וועט זיין ווייניקער מיט דריי הינט. און דו... וועסט אלציינס זיין מיינע...

— וואָס? וואָס? — האָט זיך נאסטא צעשריען. זי האָט זיך אופגעהויבן פון אָרט, אירע אויגן האָבן זיך מאָדנע בריט פאנאַדערגעעפנט און זי האָט זיך איינגאַנצן געטרייסלט ווי אין פיבער.

— ניין, ניין, איך האָב דאָס געלאַכט! — האָט אויסגעשריען דער דערשראָקענער לאַסטאָווסקי.

נאָר עס איז שוין געווען צו שפּעט. נאסטא האָט זיך ווי א מעשוגענע וועלפיכע אַ וואָרף געטאָן אפן אפיצער, זי האָט אים אנגעכאַפּט פאַר די האָר און האָט אים אָנגעהויבן בייסן דעם פּאָנים.

לאַסטאָווסקי האָט זיך פון שרעק און קאַס פאַרגעסן, אַף וואָסער וועלט ער איז. ער האָט ניט געקוקט אַף קיין זאַך און האָט מיט דער רעוואָלווער-הענטל מיט די גאַנצע קויכעס, א קלאפּ געטאָן נאסטאן אין קאָפּ.

נאסטא האָט זיך אַ וואקל געטאָן און איז געפאַלן. בלוט האָט א פלייץ געטאָן און האָט פאַרגאָסן אירע שווארצע האָר.

— פּשאַ-קרעוו, קורווא — ! — האָט לאַסטאָווסקי געזידלט, קוקנדיק אין שפּיגל אַף זיין צעדראַפּעטן פּאָנים.

— געשאָסן סטיאָפּקען!.. מאַמע, מאַמע, וואו ביסטו?... מיטן רעוואלווער איבערן קאָפּ... סטיאָפּקע! ניט טשעפּע מיך... מיינע הענט זיינען אין בלוט... טשעפּע ניט...

נאסטא האָט זיך ווילד צעלאכט.

— פון זינען אַראָפּ!... דערוואַרט זיך אַף דיין הינטישן סאָף! — האָט לאַסטאָווסקי אַ טראַכט געטאָן און איז ארויסגעלאָפן אַפן גאַס.

## קאפיטל 30.

און מוכא איז דערווייל מיטן צעטל רואיק צוגעגאַנגען צו דער טפיסע, געוויינטלעך, ווי אַלע מאָל פאַר אַן אומרו, האָט זיך מוכא ארומגעקוקט אין אַלע זייטן.

דעמאָלט האָט ער אָנגעקלונגען אין טויער.

אין אַ פּאָר מינוט אַרום האָט זיך אין טויער דאָס פענצטערל געעפנט און עס האָט זיך באַוויזן אַ זשאַנדאַרמישער פּאָנים.

— וואָס דאַרפסטו? — האָט דער זשאַנדאר מיט קאַס א פרעג געטאָן, דערזעענדיק, אז הינטערן טייער שטייט א געוויינטלעכער פויער.

מוכאַ האָט באַוויזן דעם צעטל. דער מויער האָט זיך געעפנט און ער איז פריי אַריין אין הויף פון דער טפיסע.

— באַ אייך דאַרפן זיין דריי אַרעסטאַנטן, וועלכע מע האָט נעכטן געבראַכט.

— אָט די, וואס מיטן קליינעם יאַטל? — האָט געפרעגט דער זשאנדאר.

יע, יע, די זעלבע.

— ס'וועט שוין זיין אַ מינוט פּערציק, ווי מע האָט זיי אַוועקגעפירט שיסן.

— וואָס? — האָט מוכא א פרעג געטאָן.

— מע האָט זיי, זאָג איך, אַוועקגעפירט שיסן...

— אַהאַ, אויב אַזוי, האָב איך דאָ ניט וואָס צו טאָן, — האָט געזאָגט מוכא, — עפן מיר דעם טויער!

דער וועכטער האָט אַ קנייטש געטאָן מיט די פּלייצעס. נאָר ער האָט גלייך גענומען און האָט אָפּגעשלאָסן דעם טויער.

מוכאַ האָט זיך אַוועקגעשטעלט אין דעם צעעפנטן טויער, האָט עפּעס אַ טראַכט געטאָן און געפרעגט:

— הער נאָר, פריינט עפשער ווייסטו, וואו וואוינט דאָ... אוי, אוי, אוי, כ'האָב גאָר פאַרגעסן ווי מע רופט אים. נו, אָט וועל איך באַלד אַ קוק טאָן. באַ מיר איז פאַרשריבן...

מוכאַ האָט א טאַפּ געטאָן אין קעשענע.

דער וועכטער האָט געוואַרט.

און מיטאַמאָל — דער וועכטער האָט נאָך ניט פאַרשטאַנען וואָס דאָ טוט זיך, — האָט ער באַמערקט, אז בא דעם געקומענעם אין די הענט געפינט זיך ניט קיין פאַפּירל, נאָר אַ רעוואָלווער.

אַ שאָס. דער וועכטער איז געפאַלן... די טויערן זיינען געבליבן אָפענע.

דערווידעריקאָל פון דעם שאָס איז נאָך ניט פאַרגאַנגען, און פון אַר־מעטום, פון אלע זייטן, פון צווישן הייזער, פון הינטער ראָגן האָבן זיך אַלאָז געטאָן צו דער טפּיסע פויערישע יונגען מיט גראנאטן און ביקסן אין ד' הענט.

דער גרעסערער טייל פון דעם אטריאד מיט מוכאן בעראש האָט זיך אַ לאָז געטאָן אין די אָפענע טויערן.

די איבעריקע האָבן זיך צעצויגן אין אַ קייט ארום דער טפּיסע, קעדיי מע זאָל אַף יעדן פאַל זיין גרייט צו אָפּקלאַפּן דעם סוינע, וואָס קען אַמאָל אָנפליען.

אין דער טפּיסע גופא האָט געהערשט אַ מורעדיקע שיסעריי. שויבן האָבן זיך געבערעקלט... ריגלען האָבן געקלונגען, שלעסער האָבן זיך געבראָכן, קאַמערן האָבן זיך צעעפנט.

די אַרויסגעלאָזענע אַרעסטאַנטן האָבן זיך שוין אַליין אָפּגערעכנט מיט זייערע וועכטער.

אַ טייל ארעסטאַנטן, וועלכע האָבן זיך זייער דערפרייט מיט דער פריי־הייט, נאָר זיי האָבן ניט געגלויבט, אז זיי זיינען שוין אַף דער פריי, האָבן ניט געוואַרט ביז דער געשלעג וועט זיך ענדיקן. זיי זיינען גלייך געלאָפן צו די צעעפנטע טויערן און זיינען אנטלאָפן אין וואלד אין איין ציטער, טאמער וועט מען זיי ווידער באַלד אין טפּיסע ארייניאָגן.

און אַנדערע באפרייטע האָבן מיט צאָרן געבראכן די טפיסע, געבראָכן עס זאָל בלייבן נאָר א שטויב פון דעם אלעמען. עס זאל שוין מער ניט זיין, וואוהין צו פאַרזעצן.

גאנץ הינטערשטאָט האָט זיך אופגעכאַפט פון דער שיסעריי. עס האָט זיך אָנגעהויבן א געוויינטלעכע פאַניק.

די פאָליציאַנטן האָבן גענומען צוריקשיסן, כאָטש זיי האָבן ניט געוואוסט אין וועמען, און האָבן די ערשטע גענומען אפציען פון דעם ארט, פון וואנען עס האבן זיך געהערט די שיסערייען.

אַריבער עטלעכע מינוט. ס איז נאר א וואונדער געווען, ווי מענטשן האָבן אָן דער הילף פון אַ וואולקאַן די טפיסע אף שטיקלעך צעמאָלט.

די פאַרטיזאַנער האָבן זיך באַגרעניצט מער ניט מיט דעם, וואָס זיי האָבן די קאַמערן צעעפנט און האָבן באַשיצט די באַפרייטע ארעסטאַנטן פון דעם סוינעס אָנפלי.

און אַ דאַנק דעם, האָבן זיך שוין די אַרעסטאַנטן גענומען פאַר דער אַרבעט—צעשטערן די טפיסע.

— אויס!

— גענוג אייזערנע גראטעס!

נאָכדעם, ווי מע האָט די אַ־עסטאַנטן ארויסגעלאָזן, האָט מוכא באפוילן אַרומרינגלען און פאַרכאַפן די שטאָט און אליין איז ער מיט אַ קליינעם אָטריאד אָפגעלאָפן צו יענעם אָרט, וואוהין מע האָט אַוועקגעפירט שיסן זיינע כאַווירים.

פאָרויס, פאַר דעם אָטריאַד זיינען געלאָפן אין די טפיסע-קליידער די אַרעסטאַנטן, זיי האָבן אויסגעזען ווי מייסים אין ווייסע טאַכריכים. זיי זיינען געלאָפן און האָבן געוויזן דעם וועג.

— אָט איז עס. שוין באַלד, נאָענט, נאָענט, נאָך א וויאָרסט געבליבן, ניט מער,—האָבן געשריען די אַרעסטאַנטן.

די פאַרטיזאנער זיינען געלאָפן מיט די גאנצע קויכעס.

## קאַפיטל 31.

— נו, איז ווער וויל זיך פאַרן טויט מיסוואדע זיין?—האָט לאסטאָווסקי ווידער געפרעגט בא די פאַרטיזאַנער, וואָס האָבן שוין געוואַרט אַפן טויט.

קיינער האָט אים גאָרנישט ניט געענטפערט.

— עפשער איז אייך שרעקלעך, קען מען אייך שטעלן מיטן פאָנים צו דער קאַנאַווע,—האָט זיך לאַסטאָווסקי געדאיגעט.

די פאַרטיזאַנער האָבן געשוויגן.

— נו, איז הויבט אָן!—האָט באַפוילן לאַסטאָווסקי.

דער קאַפיטאַן האָט עפעס אויסגעקאמאנדעוועט.

ווי איין מענטש האָבן די זשאָלנערן אופגעהויבן זייערע ביקסן.

„מוכאַ זאָל נאָר ניט מיינען, אַז איך בין א פּאַרטעטער, אַז איך האָב בעקיוון געבראַכט אָט די מענטשן צו אים אין לאַגער"–האָט זיך סטיאָפּקע געפּיי-ניקט מיט אַ געדאַנק.

אָט דער לעצטער געדאַנק האָט געווייטאָקט סטיאָפּקעס מאַרך.

דער לעצטער געדאַנק.

דער קאַפּיטאַן האָט אופגעהויבן דעם שווערד.



אַראָפּגעלאָזן...

אַן אומגלייכער זאַלפּ האָט זיך צעשאָטן און האָט אופגעוועקט דער פרי-מאָרגן.

– קער אום! רעכטס! די רייען שליס איין! מאַרש!

צווישן די טרופּן האָט זיך באַוויזן דער דאָקטער. ער האָט זיך געוואָלט פאַרזיכערן, צי איז עפּשער אימעצער ניט לעבן געבליבן.

דער אורטייל פונם „געריכט" איז געווען אויסגעפילט.

און די זון האָט ווי געוויינטלעך געשיינט, פויגעלעך זיינען דורכגעפלויגן מיט א געזאַנג.

אַ טאָג, ווי אַלע.

לאַסטאַווסקי האט זיך שויך געוואָלט זעצן אין פאַעטאָן, ער איז געווען זייער צעפרידן פון דעם, וואָס איז פאָרגעקומען. אים איז עפּעס געווען זייער גוט אפן האַרצן אין אָט דעם פרימאָרגן.

ער איז צוגעגאַנגען צום פאעטאָן און האָט זיך שוין געוואָלט זעצן, ערשט אַ דונערדיקער „הורא" האָט זיך דורכגעטראָגן אין לופטן.

עס האָט זיך דערהערט א שיסעריי, בא לאַסטאַווסקין האָט זיך דאָס האַרץ

אַנגעהויבן שטאַרק צו באאומרואיקן. ער האָט דערפילט, אַז ס'איז דאָ עפּעס ניט גוט.

איז ער גלייך אראָפּגעשפּרונגען פון פאַעטאָן און האָט זיך א וואָרף געטאָן צו די קאַנאַוועס. אין די קאנאוועס האָט ער אָנגעהויבן קריכן, קריכן — צום וואַלד.

זיין הארץ איז פול געווען מיט מוירע.

און די שיסעריי האָט זיך אלץ שטארקער און שטאַרקער געטראָגן, אַלץ נעענטער און אלץ קלינגנדיקער.

לאסטאווסקי איז געלאָפן. די מוירע האָט צוגעגעבן קויכעס אין זיינע פיס, און הינטער אים איז דער טויט נאָכגעלאָפן.

אף אים איז שווער געוואָרן דער אָפּיצערישער שינעל, האָט ער אים אַראָפּגענומען און האָט אים פאַרוואָרפן.

דער רעוואָלווער זיינער האָט זיך אים אויסגעגעבן, ווי אַ פינף פודיקע מאַסע — האָט לאסטאווסקי אויך דעם רעוואָלווער פאַרוואָרפן און איז געלאָפן.

געלאָפן, געלאָפן און געלאָפן.

וואוהין?

ער האָט אַליין ניט געוואוסט.

## קאפּיטל 32.

דער ווינט האָט זיך געפּייפט זיין לידל.

טאָג האָט זיינע שטראַלן געשאָטן אַף דער ערד.

דער וואַלד האָט געזשומעט און איז פול געווען מיט פויגל-געשרייען.

און דאָ אפן שליאַך האָבן די איינציקע בוימער צוגעשאָקלט דער אַלגעמיינער ליד פון טאָג.

די קוילן האָבן אויך געפּייפט זייער ליד...

דער אָטריאַד, וואָס האָט די דריי פאַרטיזאַנער געשאָסן, איז געווען צעקלאַפּט.

די פאַרטיזאַנער האָבן זיך אַ ריס געטאָן צו יענעם אָרט, וואו ס'זיינען געלעגן די טרופּן פון זייערע כאַווירים.

מיט בלוי ווייסע פּענימער זיינען געלעגן די יונגע יאַטן.

עס האָט זיך ניט געוואָלט גלויבן, אַז זיי וועלן זיך שוין ניט קענען אופהויבן און לויפן, ווי אין וואַלד...

האָבן די פאַרטיזאַנער די היטלען אַראָפּגענומען. שטיל געוואָרן.

מ'האָט זיך אַ ביסל פאַנאַנדערגערוקט...

מוכאן דורכגעלאָזן.

מיט צוגויפגעדריקטע ליפּן האָט מוכא געקוקט אַף די געהאַרגעטע.

וועמ'ס וויזיש, וויפל ווייטאָק איז געלעגן אין ברוסט פון אָט דעם וואַלד-אַטאַמאַן?

אָבּער ער האָט אויסגעזען רואיק.

— גראָבּט אויס אַ קיווער... בּאַגראָבּט!—האָט ער בּאַפוילן.

די פאַרטיזאַנער האָבּן זיך גענומען צו דער אַרבּעט.

אַלע דריי, אייניינעם, האָט מען זיי בּאַגראָבּן.

— איצט, אין שטאָט. זוכט אָפּיצערן! קיינעם ניט זשאַלעווען! די איינוואוינער ניט טשעפּען, ווייל מוכאס אָטריאַדן זיינען ניט קיין פּאַנסקע אַרמיי! געדיינקט זשע כאַוויירים!

מיט אַנטבּלויזטע קעפּ זיינען די פּאַרטיזאַנער אָפּגעגאַנגען פון די קוואָרים פון זייערע כאַוויירים.

מע איז אַוועק אין שטאָט.

און ווען מע איז אַריין אין שטאָט, האָבּן זיי בּאַמערקט, ווי זיי אַנטקעגן לויפט אַ פרוי אין צעריסענע קליידער און מיט ווילדע קוילעס.

— נאַסטולקא!—האָבּן די פאַרטיזאַנער אויסגעשריען, ווען מע האָט זי דערקענט.

נאַסטא האָט קיינעם ניט דערקענט.

זי האָט זיך געוואָרפן אין אַלע זייטן. אַנטלאָפן פון מענטשן און האָט די גאַנצע צייט געשריען:

וואו איז סטיאָפּקע? גאַזלאָנים!.. וואו?..

— נאַסטולקא!—האָט אויסגעשריען מוכא און האָט זיך אַזוי פאַרבּיסן די ליפן, אַז בּלוט האָט פון זיי אַ שפּריץ געטאָן.

נאַסטולקא האָט מיט פאַרגליווערטע אויגן אָנגעקוקט מוכאן און האָט זיך מיט אַמאָל מעשוגע צעלאַכט.

— גיט אַ סיגנאַל צום זאַמל!—האָט אויסגעשריען מוכא—צוריק אין וואַלד, יאַטן, גיכער, צוריק! גיכער אין די וועלדער, אין די וועלדער, צוריק! האָט מוכא געשריען, פּונקט ווי ער וואָלט זיך געשטיקט אין אָט דער לופט. וואָס אַרום. . . . . . . . . . . . . . . . .

. . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

. . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

